Past potensial bug‘latgichdagi issiqlik tashuvchidan olingan issiqlik miqdorini quyidagi ifoda orqali aniqlash mumkin:

$$Q_{pp}= G_{pp}c_p ( t_{kir,pp}– t_{chiq,pp}) = G_{17}c_p(t_{10} – t_{11})$$

bu yerda $G_{pp} = V_{pp}\cdot\rho$ – past potensial konturdagi issiqlik tashuvchining massaviy sarfi ( kg/s)

$V_{pp}$ – potensial konturdagi issiqlik tashuvchining hajmiy sarfi $m^3$/ s.
$C_p$ – issiqlik tashuvchining issiqlik sig‘imi, J/(kg ºK), ρ–issiqlik tashuvchining zichligi kg/ $m^3$.

(5.1) ifodasidan isitish tizimiga berilayotgan issiqlik miqdori $Q_{sarf}= Q_k$ aniqlanadi.

Isitish koeffitsientini issiqlik balansini ahamiyatga olgan holda aniqlash mumkin.

$$\mu^d = \frac{Q_k}{Q_k - Q_{pp}} ;$$

jadvaliga xar bir tajriba uchun olingan birliklarni kiritish va $\mu^d=f(t_{pr})$ grafigini tajribadan olingan natijalari bo‘yicha qurish kerak.

- jadval

| № | $t_{pr}$ ($t_9$) ºC | $t_{kirNP}$ ($t_{10}$) ºC | $t_{chikNP}$ ($t_{11}$) ºC | $V_{np}$ ($V_{17}$) l/min | $Q_{np}$ Vt | $t_{pr}$ ($t_1$) ºC | $t_{ob}$ ($t_2$) ºC | $L_{pr}$ ($L_1$) l/c | $Q_k$ Vt | $N_{km}$ Vt | $\mu^d$ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | | | | | | | |

## Hisobot shakli

1. Tajriba qurilmasining chizmasi va qisqacha bayoni.
2. Tajriba sinovlarini o‘tkazish uslubi va kattaliklarni hisoblash ifodalarni bilish kerak.
3. Natijalarni o‘lchash va hisoblash natijalarni jadvalga yozish.
4. Natijalarning taxlili va xulosasi.

## Nazorat savollari

1. Nima uchun isitish tizimiga berilgan potensial manbaidan olingan issiqlik miqdoriga qaraganda kattaroq?
2. Qanday qilib xaqiqiy isitish koeffitsientini aniqlash mumkin?

3. Qanday qilib past potensial manbai harorati o’zgarishiga qarab xaqiqiy isitish koeffitsienti o’zgarib turadi?

## 8–laboratoriya ishi
## ISSIQLIK ASBOBLARINI ISSIQLIK TIZIMIGA XAR XIL ULANISH CHIZMALARIDA SAMARADORLIGINI TAXLIL QILISH

**Ishdan maqsad:** isitish tizimida xar xil konstruksiyali (tizimdagi) radiatorlarni sinovdan o‘tkazish.

**Topshiriq:**

1. Isitish tizimida alyuminiy radiatorni sinovdan o‘tkazish.
2. Isitish tizimida cho‘yan radiatorni sinovdan o‘tkazish.
3. Isitish asboblarini isitish tizimiga ketma–ket ulashda sinovdan o‘tkazish.
4. Isitish asboblarini isitish tizimiga parallel ulashda sinovdan o‘tkazish.
5. Isitish asboblarining xar xil ulanishda va turli haroratli ish holatlarida (holatlarida) samaradorligini taqqoslash.

### Umumiy malumotlar

Issiqlik uzatish koeffitsienti K, (Vt/m$^2$ K) isitish asbobining samaradorligini aniqlaydi. Bu koeffitsient birlik vaqt ichida (s), birlik yuzadan (m$^2$), haroratlar farqi 1 gradus ºK bo‘lganda issiqlik miqdorini tafsiflab beradi, Vt =J/s.

Issiqlik balansi ifodasidan issiqlik uzatish koeffitsientini aniqlash mumkin:

$$K = \frac{\boldsymbol{Q}_{asb}}{F\Delta t_{o‘rt}} = \frac{c_p G_{asb}\left(t_{asb,kir} - t_{asb,ciq}\right)}{F\Delta t_{o‘rt}} \qquad (8.1)$$

Isitish tizimidan terminalogiyasida barqarorlashgan, isitish asboblari gidravlik konturda parallel ishlaydigan holati ikki quvurli deb ataladi. Ikki quvurli tizimlarda issiqlik tashuvchining umumiy sarfi hamma isitish asboblaridan o‘tayotgan umumiy sarfi hamma isitish asboblaridan o‘tayotgan umumiy sarfi bo‘lib hisoblanadi. Isitish asboblarining gidravlik qarshiligi, qoida bo‘yicha juda kichik bo‘ladi, shuning uchun issiqlik tashuvchini aloxidagi asboblardan o‘tayotgan sarfini balansini keltirish uchun, asbobni

ulash zanjiriga sozlash elementlarini kiritish lozim. Eng oddiy holatda aniq ichki diametrining shaybasi shu elementi bo‘lib xizmat qilishi mumkin. Sozlash shaybalarining kerakli ichki diametrini aniqlash – isitish tizimining gidravlik hisobining maqsadi bo‘ladi. Drossel elementlari yordamida doimiy qarshiliklari yordamida sozlash xar doim xam kamchiliksiz bo‘lmaydi, lekin xarajati kam bo‘ladi. Tizimni yanada engilroq sozlash va operativ rostlash zarur bo‘lganida o‘zgaruvchan gidravlik qarshiliklar (ventil, ikkitalik rostlash jo‘mraklari) ishlatiladi.

O‘zgaruvchan qarshilikli drossel elementlari qo‘l yoki avtomatik boshqarishida egiluvchan bo‘lib qoladi va ekspluatatsiya sharoitida rostlashga yo‘l qo‘yadi, lekin bu erkinlik darajasi tizimning qimmatlashib ketishidan kelib chiqadi.

Isitish tizimidagi gidravlik kontur ichidagi ketma–ketlik chizmasi orqali ulangan isitish asboblari bir quvurli deb ataladi. Bir quvurli tizimlar to‘g‘ri oqimli, yoki bir biriga tutashtirilgan ulagichlardan tashkil topgan bo‘lishadi. To‘g‘ri oqimli tizimlardagi sarf xoxlagan ketma–ketlikda yoqilgan asboblarda bir xil bo‘ladi. Ketma–ketlikda chizma bo‘yicha bir–biriga tutashtirilgan ulagichlar orqali isitish asbobi, berilgan doimiy gidravlik qarshilikning shuntli tarmoqlangan qisqa quvuridan tutashtirilgan ulagich orqali yoqiladi.

Issiqlik tashuvchining xar bir asbobdan o‘tayotgan sarfi umumiy sarf va tutashtirilgan ulagichdan o‘tayotgan sarflar orasidagi farqi orqali aniqlanadi. Bir quvurli tutashtirilgan ulagichli tizimlar ekspluatatsiya va sozlashda egiluvchanroq bo‘lishadi, shuning uchun loyihalashda bu tizimlarga ko‘proq e’tibor beriladi. To‘g‘ri oqimli bir quvurli tizimlarda kamchiliklari bor, bu kamchiliklar individual rostlashni amalga oshira olmaslikdan tashkil topgan. Tutashtirilgan ulagichlar bilan ishlaydigan tizimlarda esa buni bajarish mumkin va uni isitish asbobga oqib ketayotgan suvning miqdorini o‘zgarishi orqali amalga oshirish mumkin. Amaliy buni isitish asboblariga rostlash ventilini o‘rnatgan holda bajarish mumkin. Haroratlar holatlarini boshqarishda isitish tizimnild ba’zi qiyinchiliklar hisobiga va bu holat tizimni qimmatlashishiga olib keladi.

## Ish bajarish tartibi

1. 1–rasmdagi chizma bilan tanishish va tajriba ishini o‘tkazish bo‘yicha uslubiy ko‘rsatmalarni o‘rganish, hisobot shaklini tayyorlash, tajriba ishi nomi va ishning maqsadi, o‘rganilayotgan jarayonlar to‘g‘risidagi umumiy ma’lumotlar kiritilgan.
2. Elektr manbaga qurilmani ulash.

3. Stendning avtomatlashgan ulagichini kompyuterning USB siga ulash.
4. “Set 220 V” AV avtomat manbaini yoqish.
5. Pusk→Programm→ MeasLAB → «Issiqlik nasos» dastursini yoqish.
6. KR1 rostlash jo‘mraklarini ochish uch yo‘lli TKR jo‘mragining dastasini chapga gorizontal holatda to‘g‘rilab qo‘yish .
7. KR2 va KR3 jo‘mraklarini shunday yopish kerakki issiqlik tashuvchining hamma oqimi cho‘yan radiatoridan oqib o‘tadigan bo‘lishi kerak.
8. NS2 sirkulyasiya nasosini VK5 tugmasi bilan yoqish.
9. KE elektr qozonini yoqish (qozonning korpusida joylashgan ) va harorat rostlagichi orqali haroratining 70ºC ga keltirish (yoki boshqa haroratga o‘tuvchining hohishi bilan).
10. Barqaror holatda (bug‘ qozoni avtomatik holatida berilgan haroratda ishlash kerak) ko‘rsatgichlarni olib 8.2-jadvaliga kiritish kerak.
11. KR2 rostlash jo‘mragini ochib va KR1 bilan yopib, issiqlik tashuvchining hamma oqimining alyuminli radiatoridan o‘tishini taminlash kerak bo‘ladi.
12. Barqaror holatda ko‘rsatgichlarni olib 8.2-jadvalga kiritish.
13. KR1 va KR2 rostlash jo‘mraklarini ochib, radiatorlarini parallel ulangan holda tizimni sinovdan o‘tkazish va barqaror holatda ko‘rsatgichlarini olib 8.2-jadvalga kiritish.
14. KR2 jo‘mrakini yopib, uch yo‘lli TKR jo‘mragining dastagini burab va dastani gorizontal holatda o‘ng tomonga burab, radiatorlarni ketma–ket ulangan holda tizimni sinovdan o‘tkazish. Barqaror holatda ko‘rsatgichlarni olib 8.2-jadvalga kiritish.
15. Qurilmaning qozonini o‘chirib, VK5 tugmasini va avtomat manbai AV “Set 220 V” larni o‘chirish.

## Natijalarni qayta ishlash

(8.1) ifodadan radiatorlar uchun issiqlik uzatish koeffitsientini aniqlash

$$K = \frac{\boldsymbol{Q}_{asb}}{F\Delta t_{o‘rt}} = \frac{c_p G_{asb}\left(t_{asb,kir} - t_{asb,ciq}\right)}{F\Delta t_{o‘rt}}$$

haroratlarning o‘rtacha farqi quyidagi ifodadan topiladi.

$$\Delta t_{o‘rt} = \frac{t_{asbkir} - t_{asbchiq}}{2} - t_{atr}\ ;$$

8.1-jadvaldan issiqlik oqimining maydoni F topiladi.

8.1-jadval

| Maydonning yuzasi | Radiator | |
|---|---|---|
| | Alyuminli | Cho‘yanli |
| F, $m^2$ | 0,105 *2= 0,21 | 0,171*2=0.342 |

### Hisobotlar va o‘lchamlarning natijalari

8.2-jadval

| № | Asbob turi | $L_1$ | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | | | |
| | | | | | | | |
| | | | | | | | |

## 9–laboratoriya ishi
## SOVUTISH HOLATIDAGI SOVUTISH QURILMALARINING ISHLASHINI SINASH

**Ishdan maqsad:** Qurilmaning ish uslubini va sovituvchi qurilmaning ekspluatatsiya asoslarini o’rganish.

**Topshiriqlar:**

1. O’rnatilayotgan holatida sovituvchi mashinaning ishchi parametrlarini hisoblash.
2. Havoning sovutish dagi harorat o’zgarishini tahlil qilish.
3. Sovitish qurilmasining asosiy ish parametrlari hisob–kitobi.
4. Sovuqlik ishlab chiqaruvchanlik va sovutish koeffitsiyentini aniqlash.

### Umumiy ma’lumotlar

Bug’ sovutish mashinalarining asosiy tarkibiy qismlari. Kompressor, kondensator, bug’latgich va sovuqlik tashuvchini drossellovchilar (TRV) hisoblanadi.

Bug’latgichda $t_0$ harorat va $p_0$ da sovuqlik tashuvchi soviyotgan muhitdan uzatilayotgan issiqlik hisobiga qaynaydi. 4–1 jarayon (9.1 rasm). Qaynash natijasida hosil bo’lgan sovuqlik tashuvchi bug’lari KM kompressori yordamida so’riladi $p_k$ kondensatsiyalash bosimigacha siqiladi (jarayon1–2) va kondensatorga (sovutish holatida kondensator vazifasini plastinkali issiqlik

almashinuvchi PT1 bajaradi) haydaladi. Kandensatorda bug'lar kandensatsiya haroratigacha sovutiladi va kondensatsiyalanadi (2–3jarayon), o'z issiqlikini kontur issiqlik tashuvchisiga 1 uzatadi. Suyuq sovuqlik tashuvchi kondensatordan TRV2 sozlovchi ventelga uzatiladi, shu yerda drossellanadi (3–4jarayon), bunda bosim $p_k$ dan $p_0$ gacha pasayadi. Harorat esa mos ravishda $t_k$ dan $t_0$ gacha pasayadi va bug'latgichga (sovutish holatida bug'latgich vazifasini plastinkali issiqlik almashinuvchisini PT2 bajaradi) uzatiladi. Bug'latgichda sovuqlik tashuvchi 2 kontur issiqlik tashuvchini sovutib qaynaydi, shu tarzda jarayon takrorlanadi.




9.1-rasm. Sovutish mashinasining lgp–i diagrammasidagi ish jarayoni.

Bug'latgichdagi 1kg sovuqlik tashuvchidan olingan issiqlik miqdori yoki solishtirma sovuqlik ishlab chiqaruvchanlik:

$$q_0=i_0–i_4,\ \text{kJ/kg} \quad (9.1)$$

Kondensatordagi uzatilgan solishtirma issiqlik miqdori

$$q_k=i_2–i_3,\ \text{kJ/kg} \quad (9.2)$$

Kompressordagi sarflangan solishtirma siqish ishi

$$l=i_2–i_1,\ \text{kJ/kg} \quad (9.3)$$

Drosserlash jarayonida suyuqlikning issiqlik tarkibi o'zgarmaydi: $i_3'=i_4$.

Nazariy sovutish koeffitsiyenti termodinamik diagrammada sikl tuzishning tahlili asosida aniqlanadi, bu siklni hosil qilishda yo'qotishlar hisoblanmaydi.

$$\varepsilon^T = q_0/I \quad (9.4)$$

Haqiqiy sovuqlik ishlab chiqaruvchanlik ushbu ifoda bo'yicha aniqlanadi, Wt

$$Q_0 = G_1 \cdot c_p(t_2 - t_1), \quad (9.5)$$

bu yerda
$G_1 = V_1 \cdot p$– issiqlik tashuvchining bug'latgichdagi ommaviy sarfi, kg/s; $V_1$ – issiqlik tashuvchining sarf ko'lami $m^3/s$ ($L_1$ dan olinib aniqlanadi); $C_p$ – issiqlik tashuvchining solishtirma issiqlik sig'imi, J/(kgK); ρ–issiqlik tashuvchining zichligi, $kg/m^3$, apparatda o'rtacha haroratda qo'llaniladi, 2–ilovaga qarang.

Haqiqiy sovutish koeffitsiyenti kompressor ishlashidagi hamma yo'qotishlarni hisobga oladi.

$$\varepsilon^x = Q_0/N_{h.q} \quad (9.6)$$

bu yerda:
$N_{h.q}$– kompressorning haqiqiy quvvati w.

## Ish bajarish tartibi

1. 1–rasmdagi chizma bilan tanishish va tajriba ishini o'tkazish bo'yicha uslubiy ko'rsatmalarni o'rganish, hisobot shaklini tayyorlash, tajriba ishi nomi va ishning maqsadi, o'rganilayotgan jarayonlar to'g'risidagi umumiy ma'lumotlar kiritilgan.
2. Stendni elektr tarmog'iga ulash.
3. Avtamatlashtirilgan stendni kompyuterning USB joyiga ulash.
4. Avtamat ta'minotini yoqish, AB, tarmoq 220v.
5. PUSK→Programm→MeasLAB→<<Teplovoynasos>> dasturini ishga tushirish.
6. Nazorat krani KR3 ni ochish, KR1 va KR2ni yopish.
7. VK5 tugma yordamida NS2 Sirkulyatsiya nasosini ishga tushirish.
8. Pas potensialli konturdagi KP5 kranni ochish. KP6 va KP7 kranlar yopiq bo'lishlari shart. Kontur to'ldirildi.
9. BK4 tugma yordamida NS1 sirkulyatsiya nasosi yoqiladi. Soat strelkasiga qarama–qarshi yo'nalishda PH1 isitgich rostlagich dastagini burab, «OTKL» holatiga o'tkaziladi, xuddi shu tartibda «VЫIKL» ga o'tiladi (yoki isitgich o'chiq ekanligiga ishonch hosil qilish kerak).

10. BK3 tug'ma yordamida havo issiqlik almashinuv ventilyatori BT yoqiladi va PC1 tezlik rostlagich dastagi soat strelkasi bo'yicha buralib, maksimal aylanish holatiga qo'yiladi.

11. BK1 tugma yordamida kanal ventilyatori (B) ishga teshiriladi va PC2 tezlik rostlagich dastagi soat strelkasi bo'yicha buralib, uni indikator lampasining qarshisiga o'rnatiladi.

12. B3 havo qopqog'i ochiladi.

13. BK2 tugma yordamida (EK) kalorifer ishga tushiriladi va PH2 isitish rostlagich dastagini soat strelkasi bo'ylab burab. «7» holatiga o'tkaziladi.

14. (PT) harorat rostlagich dastagini burab, $20^0$ C ga qo'yiladi.

15. Tumblerni «Oxlajdenie» (sovitish) holatiga o'tkaziladi.

16. BK6 tug'ma yordamida sovitish qurilmasi kompressori ishga tushiriladi.

17. Kompyuter ekranida «Grafik» yozuvi tanlanadi. Kondensatsiya bosimi barqarorlashtiriladi, buning uchun ventilyator aylanishlar soni PC1 tezlik rostlagichi yordamida manometer bo'yicha $p_k$=13/15 barga o'tiladi .

18. (9.2-rasm) O'rnatilayotgan holatida kompessor ishlash vaqtida qurilmalardagi ko'rsatgichlar olinadi va 9.2 jadval to'ldiriladi. Laboratoya № 1

19. (PT) harorat rostlagich dastagi buralib, $15^0$C o'rnatiladi. O'rnatilyotgan holatida bir butun sovitish sikli olinib, olingan grafik saqlab qo'yiladi (sm.p 17).

***Eslatma***: «Pusk», »Ostanovka» holatida tashqi $t_{13}$ haroratga bo'g'liq ravishda kompressor ishini ta'minlash uchun boshqa biron harorat o'rnatish ham mumkin.

20. O'rnatilayotan holatining kompressor ishlash davrida jihozlar ko'rsatgichi olinib, 9.2 jadval to'ldiriladi .

21. BK barcha klavishlar va ta'minot avtomati «220 V» manbadan uzilib, qurilma ishlashdan to'xtatiladi.

22. Grafiklar natijalariga qarab, 9.2 jadvali to'ldiriladi va hisob–kitoblar o'tkaziladi.

## Natijalarni qayta ishlash

Lg p–I diagrammasida sovitish mashinasining ishlash sikli tuziladi (9.1-rasm). Sikl MN va MV manometrlari bo'yicha ma'lum bir haroratlar, kondensatsiya va qaynash bosimlarining o'lchov natijasiga ko'ra tuziladi. Tutashgan nuqtalarning olingan qiymatlari 9.1-jadvaliga kiritiladi.

Hisoblash:

Solishtirma sovuqlik ishlab chiqarish kJ/kg

$$q_0 = i_a - i_4$$

Kompressordagi siqish uchun sarflangan solishtirma ish kJ/kg

$$I = i_2 - i_1$$

Nazariy siklning sovutish koeffisiyenti

$$\varepsilon^n = q_0/I$$

9.1-jadval

| № | t,$^0$C | p,MPa | i, kJ/kg |
|---|---|---|---|
| 1<br>2<br>3<br>4 | | | |

Kompressorning grafiklardagi ish davri va turg’un holatini chizish va ish vaqtining o’rtacha koeffitsiyentini aniqlash (9.3-rasm)

$$b = \sum\tau_{ishchi}/\sum\tau_s$$

bu yerda:
$\sum\tau_{ishchi}$–berilgan holatidagi kompressorning umumiy vaqti;
$\sum\tau_s = \sum\tau_{ish} + \sum\tau_{um}$ –berilgan holatidagi sinov vaqti;
$\sum\tau_{um}$ –kompressorning umumiy turg’un vaqti;

9.2-jadval

Tajriba natijalari

| T/r | O‘lchanadigan kattaliklar | | | | | | | | Aniqlanadigan kattaliklar | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | | | | | Grafik bo‘yicha | | | Hisob bo‘yicha | | |
| | $r_0$, bar | $r_k$, bar | $t_0$, $^0$C | $t_k$, $^0$C | $t_1$, $^0$C | $t_2$, $^0$C | $L_k$, l/s | N, VT | $\tau_{ishchi}$, s | $\tau_{sinov}$, s | b | $Q_0$, VT | $\varepsilon^T$ | $\varepsilon^d$ |
| | | | | | | | | | | | | | | |



9.2 rasm. Kompyuter ekranidagi ishchi haroratlarning o’zgarish grafigi

**Hisoblash:**

9.5 formula bo’yicha qurilmaning sovuqlik ishlab chiqaruvchanligini;

9.6 formula bo’yicha haqiqiy sovutish  koeffitsiyentini.



9.3 rasm. Ishlash holatining tahlili bilan tuzilgan ishchi haroratlarning grafigi.

## Hisobot shakli

1. Qurilmaning qisqacha ish ta’rifi.
2. Qurilma chizmasi.
3. O’lchash natijalari.
4. Issiqlik tashuvchining harorat o’zgarishi grafigi(9.3-rasm).
5. Qurilmaning ish holatini tahlillari.

## Nazorat savollari

1. Sovutish holatida sovutish mashinasining ishlash uslubini tushuntirib berish.
2. Issiqlik tashuvchining haroratlari qanday sozlanadi?
3. Ish vaqti koeffitsienti qanday aniqlanadi va u nimaga bog'liq?
4. Qurilmaning sovuqlik ishlab chiqaruvchanligi qanday hisoblanadi?
5. Sovutish mashinasi qanday elementlardan tashkil topgan? Uskunalar va maxsus tugunlarning qo'llanilishi.
6. Sovutish koeffitsienti nimani ko'rsatadi?
7. Nazariy sovutish koeffitsientning haqiqiysidan farqi nimada?

# 10–laboratoriya ishi
# SOVUTISH KOMPRESSORLARINING TUZILISHINI O'RGANISH VA PORSHENLI KOMPRESSORNING PARAMETRLARINI ANIQLASH

**Ishdan maqsad:** Sovutish kompressorlarining konstruksiyalari bo'yicha va porshenli kompressorning issiqlik hisobi bo'yicha olingan nazariy bilimlarni mustahkamlash.

**Topshiriqlar:**

1. Sovutish kompressorlarining asosiy turlari va ularning klassifikatsiyasini o'rganish.
2. Germetik kompressorning asosiy tugunlari va uning ishlash uslubini o'rganish.
3. O'qituvchi tomonidan berilgan tugunning tasnrifi bilan eskiz ishlanmasini tuzish.
4. Ishchi sovuqlik ishlab chiqaruvchanlik va kompressor elektr dvigatelning quvvatini hisoblash.
5. Ishchi holatining parametrlarini olish va kompressor iste'molidagi haqiqiy elektr quvvatini hisob–kitobdagisi bilan solishtirish.

## Umumiy ma'lumotlar

Kompressor sovutish mashinasining asosiy qismi hisoblanadi. Bug'latgichdagi qaynash haroratini ushlab turish uchun undagi bosim shu haroratga mos bo'lishi kerak. Buning uchun kompressor bug'latgichdagi hosil bo'lgan hamma bug'larni so'rib olishi kerak.

10.1 rasm. Ishlash uslubiga ko'ra kompressorlar 2 sinfga bo'linadi.

– Qismli ishlash uslubi. Ushbu sinf mashinalarining ishchi organlari ishchi jismning ma’lum qismini so’rib olishadi va uni yopiq qismi tufayli siqishadi. Undan keyin bosim bilan haydaladi. Bular diskret ishlash uslubli mashinalaridir, ish jarayonlari takroriy siklga qattiy muvofiq ravishda amalga oshiriladi.
– Ishchi jism kompressorning oqib o’tuvchi qismi orqali tinmasdan harakatlanadigan dinamik ish uslubi – bunda oqimning kinetik energiyasi potensial energiyaga aylanadi.

Qismli ishlash uslubi kompressorlarning muhim xususiyati shundaki ular xohlagan sovuqlik tashuvchida konstruksiyaning o’zgarishisiz ishlay olishadi. Bu kompressorlar ishchi muhitda yog’ yordamida ishlaydi. Dinamik ishlash uslubli kompressorlarning muhim xususiyati shundaki, ular ishchi muhitda umuman yog’siz ham ishlay oladi.

Kompressorlarning eng ko’p tarqalgan turi porshenli kompressorlardir. Ular silindrining joylashishiga qarab; gorizontal, vertical, burchakli,V, W va VV – simon, radial turlarga bo’linadi. Bug’ning silinrdan o’tishiga qarab to’g’ri oqimli (bunda bug’ harakati butun jarayonda to’g’ri bo’ladi) va noto’g’ri oqimli turlarga bo’linadi. Silindrlar soniga qarab bitta va ko’p silindrli (12 silindrgacha), siqilish pog’onalari soniga qarab esa bir va ko’p pog’onali turlarga bo’linadi.




10.1- rasm. Sovutish kompressorlarining klassifikatsiyalari.

Germetiklik darajasi va ulagichlar soniga ko'ra:

- Germetik (payvandlangan korpus ichidagi elektr divigatellar) ulagichlarsiz;
- Salniklarsiz (ichida o'rnatilgan dvigatellar), lekin ulagichli qopqoqlar bilan;
- Salnikli karter turlarga ajratiladi.

Haydab berish turiga ko’ra kompressorlar elektr dvigatel va kompressor vallari to’g’ridan to’g’ri o’zaro ulangan bo’ladi, mufta va remenli uzatgichi orqali boshqariladi.

Ma’lumki, frion bug’lari juda oquvchan va zichligi kichik bo’lgan jismlarga oson singib o’tadi. Shuning uchun frionli sovutish tizimlarida germetiklikni ta’minlash maqsadida germetik va salniklarsiz kompressorlardan foydalaniladi.

Ushbu qurilmada germetik kompressordan foydalaniladi, uni batafsil ko’rib chiqamiz.

Zamonaviy germetik kompressorlarda eskirgan qiyshiq ship–shatunli mexanizm, katta aylanishli (aylanish chastotasi 3000 ay/daqiqa) qiyshiq ship–kulesli ichki ishlab chiqaruvchi mexanizm bilan almashtiriladi. Ushbu kompressorlarning afzalliklari shundaki, ular kichik o’lcham va massaga ega, issiqlik energetik harakteristikasiga ko’ra yaxshi ko’rsatkichli, shovqin va vibratsiyaning nihoyatda pastligi. Bunday kompressor germetik sirt ichida 1 prujinaga 23 mahkamlangan vertical joylashgan valga ega. (10.2rasm)




10.2-rasm. Germetik kulesli kompressor

1 – yig’ilgan qoplama; 2 – rotor; 3 – stator; 4,5,– 9 vintlar;6 – kompressor korpusi; 7 – qopqoq; 8 – shtiflar; 10 – silindr boshi; 11 – haydab beruvchi klapan qistirmasi; 12 – qizdiruvchi klapan; 13– klapanlar egari; 14 – so’ruvchi klapan; 15 – so’ruvchi klapan qistirmasi; 16, 17 – silindrlar; 18 – porshen; 19 – maxsus halqa (oboyma); 20 – polzun (o’rmalovchi); 21– val; 22 – quvurcha; 23 – osig’lik prujina; 24 – shpilka;

Osma konstruksiyaga muvofiq prujinalar kompressor ishlashda yuzaga keladigan tebranishlarni so’ndirish uchun cho’zilgan va siqilgan holatta xizmat

qilishadi. Prujinalar qoplamaning tepa qismida joylashgan kranshteynlarga mahkamlanadi, qoplama va korpus orasida maxsus teshikchalar orqali tebranib ishlashadi.

Kompressor korpusi o’z navbatida ushlagich va tirgaklar yordamida prujinalarga tayanadi. Bir fazali asinxron yurituvch o’ramli elektr dvigatel. Dvigatelni yurgizish va yuklamadan himoyalash maqsadida yuritgich ishga tushirish himoya relesidan foydalaniladi. Elektr dvigatelning 2 rotori bevosita 21 kompressorning valiga joylashtirilgan. 3 Stator kompressorning 6 korpusiga to’rtta 4 vint yordamida mahkamlangan. Silindrning uchiga 15 so’ruvchi klapanning qistirmasi o’rnatilgan va 14 klapanning o’zi ikkita o’rnatilgan silindrlarning 8 shtiflarida joylashgan. 12 haydovchi klapan cheklovchi bilan birga perchinli egarga mahkamlanadi. Bargsimon klapanlar po’latli yuqori uglerodli termik lentadan ishlangan va 8 shtiflarga o’rnatilgan. O’sha shtiflarga klapan plastinasining ko’tarilishini oldini oluvchi qisqichlar o’rnatilgan. So’ruvchi klapanning balandligi 0,5–0,8 mm, haydovchi klapanniki 1,18 mm. So’ruvchi teshikchaning diametri 5mm, haydab chiqaruvchi 3,4 mm.

Silindrning bloki boshining detalirovkasi va germetik kompressonlarning klapanlar guruhi 10.3- rasmda ko’rsatilgan



10.3–rasm. Silindr bloki va germetik kompressorning klapanlar guruhi:
1 – haydab berish kamerasi; 2 – so’ruvchi va haydab beruvchi silindrning boshi; 3 – paromitli qistirma; 4 – haydovchi klapanning yurishini cheklovchi qism; 5 – ressorlar; 6 – taqasimon haydab beruvchi klapan; 7 – klapanlar doskasi; 8 – bargsimon so’ruvchi klapan; 9 – silindrning paramitli qistirmasi; 10 – shtiflar; 11 – egarli so’rish teshigi 2ta; 12 – egarli haydab beruvchi teshik; 13 – mahkamlanuvchi vintlar(perchenli);14 – so’rish kamerasi;

2-Rotor 21-vali sirpanuvchi podshipniklarda aylanadi. Podshipniklarning vazifasini kompressor korpusi bajaradi. Mator kompressorining 1 qoplamasi sovuq shtamplash yo'li bilan po'lat qavatidan yasalgan. Kompressorning ishqalanuvchi qismlariga markazdan qo'chma kuch ta'sirida yog' surtiladi, yog' val bo'yinchasining pastki uchi orqali qiyshaytirilgan teshikchadan chiqadi. 21 val aylanganida yog' egri kanalga tushadi, markazdan qochma kuch tufayli tepaga ko'tariladi va 21 valning ishqalanuvchi qismlar juftligiga yetkaziladi – 6 kompressorning korpusi. Keyin vintli ariqcha bo'ylab yog' 21 val juftligiga keladi – 20 polzun. 18 porshenlar juftligi – 16 silindr purkash yo'li bilan yog'lanadi. Sovigan bug'lar qoplamadan 16 silindrga so'rish yutgichi orqali so'riladi va 22 trubkaga haydab beruvchi yutgichi orqali haydaladi. 22 haydab beruvchi trubkaning halqasi mator kompressorining tebranishini so'ndirishda ishtirok etadi. Bu kompressorning korpusi uchta 23 prujinalarga tayangan. Prujinalar 24 shpilkasining oldini olib turadi. 1 qoplamasi tepadan gardishga payvandlangan va mator kompressorining tepaga siljishini cheklovchi 7 qopqoq bilan yopilgan.

Kompressor ish uslubini ko'rib chiqamiz 10.5-rasm. a –chizmasida porshen pastga harakatlanadi, silindr ichidagi bosim tushib ketadi va so'ruvchi qafas tagidan (qaynash bosimi) kam bo'lib qoladi. 3 so'ruvchi klapan ochiladi va 5 porshen tushishi bilan sovuq tashuvchi bug'lari silindrni to'ldiradi. Porshen pastki o'lik nuqtadan o'tgach (**b** chizma), u silindrdagi bug'larni siqib qarama qarshi yo'nalishda harakatlana boshlaydi, so'ruvchi klapan yopiladi.

Bu vaqtda 2 haydovchi klapan yopiq qoladi, sabab haydab beruvchi truba o'tkazgichning silindrda hali bosim kam va hali haydovchi klapanning qarshiligini yengish uchun yetarli emas (**v** chizma). **G** chizmada silindrdagi bosim haydab beruvchi qyvur o'tkazgichdagi bosimga tenglashibgina qolmay (kondensatsiya bosimi), hatto haydab beruvchi klapan qarshiligini yengib uni ochadi. Siqilgan bug'lar porshen yuqori o'lik nuqtaga yetguncha silindr ichidan chiqishga muvaffaq bo'lishadi (chizma **d**). Konstruktiv tushunchalarga ko'ra porshen yuqori o'lik nuqtaga yetganda 10 klapan plitasiga tegmasligi kerak, binobarin, silindrning qanchadir qismini bug' egallaydi. Shu qismga mos keluvchi geometric muhitni, *o'lik qism* deb atashadi. Porshen qarama qarshi yo'nalishda harakatlana boshlaganida (tusha boshlaganida), o'lik qismdagi bug'lar kengaya boshlaydi va silindrdagi bosim haydab beruvchi quvur o'tkazgich tagidan tushib ketadi 2 haydovchi klapan yopiladi (**e** chizma). Silindrdagi bosim so'ruvchi quvur o'tgazgichdagi bosimdan pasaygan vaqtda, 3 so'ruvchi klapan ochiladi ( **a** chizma), shu yo'l bilan yangi sikl boshlanadi.

O'lik muhit (silindrning tepa uchidan klapanli plitagacha bo'lgan oraliq), hamda so'ruvchi $\Delta p_0$ va haydovchi $\Delta p_k$ klapanlardagi gidravlik qarshiliklar, bug'ning silindr devorlari bilan issiqlik almashishi, nozichlik, hamda

kompressorning ishqalanuvchan qismidagi ishqalanishlar kompressorning ishlab chiqaruvchanligini kamaytiradi va tirsakli valning har bir aylanishida takrorlanadigan ishchi siklining bajarilishiga ketadigan sarf harajatni oshiradi. Kompressorning haqiqiy jarayonining hamma ko’lamli yo’qotishlari uzatish koeffitsiyenti λ yordamida hisoblanadi. Bug’ bilan ishchi jismning sezilarli kattaroq tezligida ishlovchi zamonaviy tezkor kompressorlarda kompressor ichiga suyuq ishchi jism tushish ehtimoli bor, u o’z navbatida keyinchalik gidravlik bosim tufayli yuzaga keladigan avariya holatiga olib kelishi mumkin. Suyuqlik siqilmaydi va u porshen va silindr qopqog’i orasiga kirib jiddiy avariya holatiga olib keladi.

Kompressorni gidravlik zarbadan himoyalash o’rta va yirik ishlab chiqaruvchi kompressorlarda buferli prujina yordamida amalga oshiriladi, u favqulotda holatda suyuq sovuq tashuvchini chiqarib tashlaydi, agar suyuqlik kompressor silindriga tushsa haydovchi klapan ko’tarilishi va o’tkazuvchi kesimning kattalashishi hisobiga buferli prujina suyuq sovuq tashuvchini chiqarib tashlaydi.

Germetik va salniksiz kompressorlarda bug’lar elektr dvigatel cho’lg’amlaridan o’tayotganda bir tarafdan uni sovutadi, boshqa tarafdan esa nam bug’ cho’lg’amga tushib , cho’lg’am bilan issiqlik almashinuvi hisobiga bug’lanadi va kompressorning nam holda ishlashi oldi olinadi.



10.4-rasm. Porshenli kompressorning ishlash uslubi:
1–blok boshi; 2–haydovchi klapan; 3– so’ruvchi klapan; 4–silindrlar bloki; 5–porshen; 6– shatun; 7– karter; 8–krivoship(egri ship); 9– sovutuvchi qovurg’alar; 10–klapanli plita.

Kompressorning sovuqlik ishlab chiqaruvchanligi standart haroratli sharoitlarda kompressorning shartli belgisi(marka) bilan beriladi, masalan: kompressor markasi – FUBS–14 – kompressor freonli, silindrlar joylashuvi V–simon, salniklarsiz, sovuqlik ishlab chiqaruvchanlik 14000 Kkal/soat (16,3 KWt).

Kompressorlarni sovuqlik ishlab chiqaruvchanligi bo'yicha taqqoslashni faqat bir xil haroratli holatilarda qilish mumkin.

O'rta haroratli **ammiakli kompressorlar** uchun:

$t_0$ =–15$^0$C, $t_{nc}$= –10$^0$C, $t_k$=+30$^0$C, $t_P$=+25$^0$C;

**Freonda ishlovchi kompressorlar** uchun:

$t_0$=–15$^0$C, $t_{sc}$=+15$^0$C, $t_k$=+30$^0$C, $t_P$=+25$^0$C.

Bu sharoitlardagi ishlab chiqaruvchanlik ***standart*** sovuqlik ishlab chiqaruvchanlik deyiladi. Tajribada ko'pincha kompressorlar standart sharoitdan farqli holda ishlashadi. Bu sharoitlarga ishchi sharoit deyiladi, tabiiyki bu holdagi sovuqlik ishlab chiqaruvchanlik ham «ishchi» nomini oladi. Kompressorning nazariy ish jarayoni : V– hajm; p– bug' bosimi koordinatalari bilan 10.6 rasmdagi diagramma orqali ifodalanadi.




10.5-rasm. Nazariy kompressorining ishlash jarayonlari.

a–1 to'g'ri chiziq– bug'latgichdagi bosimga teng bo'lgan, doimiy $p_0$ bosimda oqib o'tuvchi bug'ning so'rilish jarayonini ifodalaydi. 1–2 egri chiziq – bug'ning $p_0$ dan $p_k$ gacha bosim bilan siqilish jarayonini ifodalaydi. 2–b to'g'ri chiziq – kondensatordagi bosimga teng $p_k$ doimiy bosimda haydab chiqarishni ifodalaydi. Kompressor orqali so'rilgan bug' hajmi porshendagi bug' hajmiga mos keladi $V_s$=$V_{h.}$.

Kompressorning haqiqiy ish jarayoni nazariyasidan, hajmli va energetik turlarga bo'linuvchi yo'qotishlar kattaligi bilan farq qiladi (10.7-rasm). Hajmli yo'qotishlarga, o'lik muhit $\lambda_c$ tufayli yuzaga kelgan yo'qotishlar, so'ruvchi va haydovchi klapanlardan o'tuvchi bug'ga qarshilik qiluvchi (drosselli

yo'qotishlar) $\lambda_{dr}$, so'rib olishda bug'ning qizishidan (kompressor va uning detallari ishlash jarayonida qiziydi) hosil bo'lishi $\lambda_{w}$, kompressor ichidagi zich mahkamlanmagan joylardan bug' chiqishidan hosil bo'luvchi $\lambda_{pl}$ yo'qotishlar kiradi. Energetik yo'qotishlarga porshenning silindr ichida harakatlanishidan yuzaga keluvchi ishqalanish kuchini va kompressorning boshqa jismlari o'rtasidagi ishqalanish kuchlarini misol keltirish mumkin. Hajmli yo'qotishlar kompressorning ishlash samaradorligini pasaytiradi, energetik yo'qotishlar esa quvvat sarf harajatlarini ko'paytiradi 10.7-rasm.




10.7-rasm. Harakatdagi kompressorning indikatorli diagrammasi.

Harakatdagi kompressorning hamma yo'qotishlari uzatish koeffitsiyenti λ yordamida hisoblanadi va quyidagi ifoda orqali aniqlanadi:

$$\lambda = \lambda_c \cdot \lambda_{dr} \cdot \lambda_w \cdot \lambda_{pl} \qquad (10.1)$$

Hajmiy koeffitsiyent –$\lambda_c$

$$\lambda_c = 1 - c\left[\left(\frac{p_k}{p_0}\right)^{\frac{1}{m}} - 1\right], \qquad (10.2)$$

bu yerda:
c=0,05…0,07 – nisbiy o'lik muhit
m=0,9…1,05 – r134a uchun politropa ko'rsatkichi
Drossellash koeffitsiyenti:

$$\lambda_{dr} = 1 - \frac{(1+c)}{\lambda_c} \cdot (1 - \frac{P_{BC}}{P_0})$$

Bu yerda:

$P_{BC} = P_0 - \Delta P_0$ – so'rish bosimi
$\Delta P_0$=(0,01÷0,05)$P_0$ – so'ruvchi klapandagi gidravlik qarshilik
qizitish koeffitsiyenti

$$\lambda_w = \frac{T_0}{T_k} = \frac{t_0 + 273}{t_k + 273}$$

Zichlik koeffitsiyenti $\lambda_{pl}$ni hisob kitob usulida olishning iloji yo'q, shuning uchun grafikdan foydalanamiz (10.8-rasm), bir xil turdagi kondetsioner uchun siqilish darajasiga bog'lanish grafigi $\pi = \frac{P_k}{P_0}$.

Uzatish koeffitsiyenti $\lambda$ ning tajribaviy hisob kitoblarida bir xil turdagi kompressor uchun 10.9 grafigi bo'yicha aniqlash mumkin bo'lgan parametrlar.




10.8- rasm. $\lambda_{pl}$=f($\pi$) bog'lanish




10.9- rasm – Kompressorlarning $\frac{P_k}{P_0}$ siqilish darajasiga bog'lanishdagi uzatish koeffitsiyentlari: 1 – porshenli ammiakda ishlovchi; 2 – vintli, buster kompressorlari; 3 – vintli; 4 – frionda ishlovchi porshenli; 5 – rotatsion; 6 – kichik o'lchamli (shu jumladan germetik) frionda ishlovchi kompressorlar uchun.

## Ishni bajarish tartibi

1. 1–rasmdagi chizma bilan tanishish va tajriba ishini o‘tkazish bo‘yicha uslubiy ko‘rsatmalarni o‘rganish, hisobot shaklini tayyorlash, tajriba ishi nomi va ishning maqsadi, o‘rganilayotgan jarayonlar to‘g‘risidagi umumiy ma‘lumotlar kiritilgan.

2. Stendni elektr tarmog’iga ulash.

3. Avtamatlashtirilgan stendni kompyuterning USB joyiga ulash.

4. Avtamat ta’minotini yoqish, AB, tarmoq 220v.

5. PUSK→Programm→MeasLAB→<<Teplovoynasos>> dasturini ishga tushirish.

6. Nazorat krani KR3 ni ochish, KR1 va KR2ni yopish.

7. VK5 tugma yordamida NS2 Sirkulyatsiya nasosini ishga tushirish.

8. Past potensialli konturdagi KP5 kranni ochish. KP6 va KP7 kranlar yopiq bo’lishlari shart. Kontur to’ldirildi.

9. BK4 tugma yordamida NS1 sirkulyatsiya nasosi yoqiladi.Soat strelkasiga qarama–qarshi yo’nalishda PH1 Isitgich Rostlagichidastagi burab, «ОТКЛ» holatiga o’tkaziladi,xuddi shu tartibda «ВЫКЛ» ga o’tiladi (yoki isitgich o’chiq ekanligiga ishonch hosil qilish kerak).

10. BK3 tugma yordamida havo issiqlik almashinuv ventilyatori BT yoqiladi va PC1 tezlik rostlagich dastagi soat strelkasi bo’yicha buralib, maksimal aylanish holatiga qo’yiladi.

11. BK1 tugma yordamida kanal ventilyatori (B) ishga tishiriladi va PC2 tezlik rostlagich dastagi soat strelkasi bo’ticha buralib, uni indicator lampochkasining qarshisiga o’rnatiladi.

12. B3 havo qopqog’i ochiladi.

13. BK2 tugma yordamida (EK) kalorifer isha tushiriladi va PH2 isitish rostlagich dastagini soat strelkasi bo’ylab burab. «7» holatiga o’tkaziladi.

14. (PT) harorat rostlagich dastagini burab, 20 $^0$C ga qo’yiladi

***Eslatma***: «Pusk», «Ostanovka» holatida tashqi $t_{13}$ haroratga bo’g’liq ravishda kompressor ishini ta’minlash uchun boshqa biron harorat o’rnatish ham mumkin.

15. Tumblerni «Oxlajdenie (sovitish)» holatiga o’tkaziladi.

16. BK6 tugma yordamida sovitish qurilmasi kompressori ishga tushiriladi.

17. Kompyuter ekranida «Grafik» yozuvi tanlanadi. Kondensatsiya bosimi barqarorlashtiriladi, buning uchun ventilyator aylanishlar soni PC1 tezlik rostlagichi yordamida manometer bo’yicha $p_k$=13–/15 barga o’tiladi .

18. BK barcha klavishlar va ta’minot avtomati «220 V» manbadan uzilib, qurilma ishlashdan to’xtatiladi.

## Natijalarni qayta ishlash

Lg p–I diagrammasida sovutish mashinasining ishlash sikli tuziladi (10.10-rasm).

Sikl MN va MV manometrlari bo’yicha ma‘lum bir haroratlar, kondensatsiya va qaynash bosimlarining o’lchov natijasiga ko’ra tuziladi. Tutashgan nuqtalarning olingan qiymatlari 10.1 jadvaliga kiritiladi.

Sovuqlik ishlab chiqaruvchanlik ushbu formula yordamida aniqlanadi:

$$Q_0 = V_h \lambda q_v \quad \text{k Vt}$$

bu yerda:

$q_v$– solishtirma hajmli sovuqlik ishlab chiqaruvchanlik

$$q_v = q_0/v_1$$

$v_1$ – bug’latgichdan kompressorga uzatiluvchi bug’larning solishtirma hajmi m$^3$/kg, $q_0 = i_1 - i_4$ – solishtirma sovuqlik ishlab chiqaruvchanlik




10.10-rasm.Sovutish qurilmasining sikli

| № | t, °C | p, MPa | I, kJ/kg |
|---|---|---|---|
| 1<br>2<br>3<br>4 | | | |

$\lambda$ – ish sharoitidagi uzatish koeffitsiyenti, (10.9 rasm) grafigi bo’yicha aniqlanadi

$V_h$– kompressorning porshenlar harakatidan hosil bo’luvchi hajm – bu porshenning silindrda HMT (pastki o’lik nuqta) dan BMT (yuqorigi o’lik nuqta) gacha harakatlanishidan hosil bo’luvchi hajmdir

$$V_h = \frac{\pi \cdot D^2}{4} S \cdot Z \cdot n$$

bu yerda:
D – m silindr diametrik; S – M porshen harakati; Z – silindrlar soni; n – elektr dvigatelning aylanishlar soni, aylana/min:

Stendda o'rnatilgan kompresor uchun.

$$V_h = 0{,}76 \cdot 10^{-3} m^3/s$$

Elektr dvigatel quvvatini aniqlash uchun kompressorning ishlash holatini bilish zarur kompressorda bug'ning nazariy siqilish jarayonida $G_a$ kg/s sarflanadigan adiabatic quvvat ushbu formula bo'yicha aniqlanadi:

$$N_a = G_a(i_2 - i_1)$$

bu yerda:
$G_a = Q_0/q_0$ – sovuq tashuvchining ommaviy sarfi
Bug'ni siqishga sarflangan haqiqiy jarayondagi quvvat indikator diagrammasi bo'yicha aniqlanadi va indikatorli quvvat deb ataladi.

$$\mathrm{N_i} = \mathrm{N_a}/\eta_\mathrm{i}$$

bu yerda:
$\boldsymbol{\eta_i} = \lambda_w + b \cdot t_0$ – indikatorning FIK i
$t_0$ – qaynash harorati, formulaga mos keluvchi belgi bilan qo'yiladi
$\lambda_w = T_0/T_k$ – qizdirish koeffitsiyenti;
$T_0$, $T_k$ – kondensatsiya va qaynashning absolyut haroratlari, K graduslarda

Freonli kompressorlar uchun b=0,0025 koeffitsiyent; ammiakli kompressorlar uchun b=0,001.

Effektiv quvvat asnosida indikatorli va ishqalanish quvvatlari yig'indisiga teng bo'lgan, kompressor validagi quvvat tushuniladi:

$$N_e = N_i + N_{mp}$$

bu yerda:
$N_{mp}$ – ishqalanishga sarflangan quvvat (yakka harakat quvvati) kVt;
$N_{mp}$ ni hisoblash uchun ushbu ifodadan foydalaniladi:

$$N_{mp} = p_{mp} \cdot V_h \text{ kVt}$$

bu yerda:
$p_{mp}$ – solishtirma ishqalanish bosimining kattaligi, bu kattalik kompressor ishlab chiqaruvchanligi, uning asosiy o'lchamlari va tez ishlashiga bog'liq, ammiakli kompressorlar uchun $p_{mp}$=kPa doimiy kattalik, freonlilar uchun $p_{mp}$=40kPa doimiy kattalik hisoblanadi.

Ortiqcha yuklanishga yo'l qo'yilmasligi uchun elektr dvigatel quvvatini 10–12% zahira bilan tanlash maqsadga muvofiq:

$N_{el}=(1,1\div1,12)\cdot N_{e}/\eta_{n}$

bu yerda:

$\eta_{n}=0,96\div0,99$ – remenli uzatgich FIKi

$\eta_{n}=0,98\div0,99$ – elastik mufti bilan ulanganda

$\eta_{n}=1$– salniksiz va germetik kompressorlar uchun.

Sinov bayoni

10.2 jadval

Tajriba natijalari

| O'lchnadigan kattaliklar | | | | | Hisoblanadigan kattaliklar | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| $t_o$, $^0C$ | $t_g$, $^0C$ | $t_{vs}$, $^0C$ | $t_d$, $^0C$ | $N_{kn}$, Vt | $N_1$, Vt | $N_{sr}$, Vt | $N_s$, Vt | $N_1$, Vt | $N_{10}$, Vt | $Q_v$, kJ/m$^3$ | λ | $Q_0$, Vt |
| | | | | | | | | | | | | |
| | | | | | | | | | | | | |

## Hisobot shakli

1. Kompressorlarning klassifikatsiyasini berish
2. Uskunalar va kompressorning ishlash holatini o'rganish
3. Asosiy tugunlar va germetik kompressorning metallarini izohlash
4. Kompressor tugunlarining eskiz ishlanmasini (o'qituvchi topshiriqiga ko'ra) tayyorlash, qurilma joyini, tugun va detallari vazifasini ko'rsatish
5. Lg p–I diagrammada o'lchash parametrlari bo'yicha R134a uchun sovutish mashinasining siklini tuzish (10.10rasm)
6. Ishchi sharoitlarida sovuqlik ishlab chiqaruvchanlikni aniqlash
7. Kompressorning samaradorlik quvvati va elektr dvigatel quvvatini hisoblash. Ishlash holatidagi quvvat bilan taqqoslash.
8. 10.2-jadvalni to'ldirish
9. Xulosalar.

## Nazorat savollari

1. Germetik kompressorning asosiy tugunlari va uning ishlash uslubi?
2. Agar silindr ichiga suyuq sovuq tashuvchi tushsa kompressorning haydovchi klapani qanday ishlaydi?
3. Sovutish mashinasining energetik ko'rsatgichlariga nisbiy o'lik qism kattaligi qanday ta'sir ko'rsatadi.

4. Kompressorning yog’lash tizimi ishlash uslubini tushuntirib bering.
5. Porshenli kompressorning qanaqa turlari mavjud?
6. Nima uchun freonli sovutish qurilmalarida salnikli kompressorlardan foydalanish tavsiya qilinmaydi?
7. Ammiakli sovutish mashinalarida salniksiz va germetik kompressorlardan foydalanish mumkunmi?

## 11–laboratoriya ishi
## SUVLI KONDENSATORNI TUZILISHINI O‘RGANISH VA UNING ISSIQLIK UZATISH KOEFFITSIENTINI ANIQLASH

**Ishning maqsadi:** issiqlik uzatish masalalari to‘g‘risidagi bilim darajasini oshirish va suvli kondensatorini ishini tajriba tadqiqoti ko‘nikmalariga ega bo‘lish.

**Topshiriq:**

1. Suv kondensatorining tuzilishini o‘rganish.
2. Sovutish mashinasi ishlashida suv kondensatorini sinash va uning issiqlik uzatish koeffitsientini aniqlash.
3. Suvli va havoli kondensator issiqlik uzatish koeffitsientlarini taqqoslash.

### Umumiy ma’lumotlar

Kondensatorning sovutish muhitiga qarab, ularni quyidagi guruhlarga: havoli, suyuqlik bilan sovutish , asosan suvli, suv–havoli, qaynovchi sovuq agent bilan sovutish , kondensator–bug‘latgich.

6–laboratoriya ishida ta’kidlanganidek, chuchuk suvni iqtisod qilish uchun ko‘pincha kondensatorda suvli sovutishdan havoliga o‘tish amalga oshirilmoqda. Biroq katta qurilmalarda kondensatorlar egallagan maydonni kamaytirish va kondensatsiya haroratini pasaytirish uchun suvli kondensatorlar keng ishlatilmoqda. Nima uchun suvli kondensatorlar kichiq maydonni egallaydi? Qaysi faktorlar maydonga ta’sir qiladi?

Har qanday issiqlik almashinuv qurilmasining asosiy tavsifi uning maydoni yuzasi ekanligi ma’lum.

Ifodani tahlil qilamiz:

$$F = \frac{Q_k}{k\theta} \tag{11.1}$$

Shuning uchun yuza kichiq bo‘lishi uchun turli teng sharoitlarda issiqlik uzatish koeffitsienti K katta bo‘lishi kerak.

Issiqlik uzatish koeffitsienti K issiqlik uzatish jadalligini ifodalaydi va son jihatdan vaqt birligi ichida birlik yuzadan muhitlar orasidagi haroratlar farqi $1^0$C ga teng bo‘lganda o‘tgan issiqlik miqdoriga teng.

Ma’lumki, yassi devor uchun

$$k = \frac{1}{\frac{1}{\alpha_1} + \sum\frac{\delta}{\lambda} + \frac{1}{\alpha_2}} \qquad (11.2)$$

Agar devorning termik qarshiligini hisobga olmasak $\sum\frac{\delta}{\lambda}$, unda ishchi muhitdan devorga o‘tayotgan issiqlikning termik qarshiligi $\frac{1}{\alpha_1} + \frac{1}{\alpha_2}$ ni $\frac{\alpha_2 + \alpha_2}{\alpha_1 \cdot \alpha_2}$ ko‘rinishda yozish mumkin, masalan, $\alpha_1 >> \alpha_2$ bo‘lsa, oldingi ifodadan issiqlik uzatish kichiq koeffitsienti $\alpha_2$ ni oshirish bilan termik qarshilikni ma’lum miqdorda kamaytirish mumkinligi kelib chiqadi.

Suyuqliklarning issiqlik fizik xossalari havonikiga qaraganda ancha yaxshiligini hisobga olsak, suyuqlikning issiqlik berish koeffitsienti havoning issiqlik berish koeffitsientiga qaraganda yuqori. Issiqlik uzatish koeffitsienti turli teng sharoitlarda suyuqli kondensatorlarda havolilarga qaraganda yuqori bo‘ladi.

Issiqlik berish koeffitsientini aniqlash murakkab masala hisoblanadi va kriteral tenglamalarga asoslanadi.

Masalan, N.F.Chopko gorizontal mis quvurlari ichida freonni kondensatsiyasida quyidagi ifodani taklif qiladi:

$$Nu_s = 0,68 (Ga \cdot K \cdot \Pr)^{0,25} \qquad (11.3)$$

bu erda K – fazaviy o‘tish krteriysi, $K = r/(c_p \cdot \theta)$, r – yashirin bug‘hosil bo‘lish issiqligi; $s_r$ – solishtirma issiqlik sig‘imi; $\theta = t_k - t_d$ .

Kondensatsiya qilinayotgan sovuq agent uchun devor harorati $t_d$ aniq bo‘lmagani uchun qo‘shimcha qiyinchiliklar kelib chiqadi. Kondensatsiyalanuvchi bug‘ uchun issiqlik fizik xossalari kondensatsiya harorati $t_k$ da olinadi,to‘yingan suyuqlik uchun kondensat plenkasi asosiy termik qarshilik ni yuzaga keltiradi.

## Laboratoriya qurilmasi bayoni

Laboratoriya ishini 6–betda bayoni keltirilgan universal stendda o‘tkazamiz. Plastinkali issiqlik almashuv qurilmasi asosida suvli kondensator tuzilishi bilan 11–rasmda tanishamiz.

Plastina soni – 28 dona;
Issiqlik almashuv qurilmasi yuzasi – 0,335 $m^2$;
Muhitning ishchi bosimi – 30 bargacha
Ishchi harorat 196 $^0$C dan 200 $^0$C.

Bir necha yupqa devorli kavsharlangan plastinkali issiqlik almashuv apparat mis yoki nikel qotishmasi bilan ulangan (ammiakli sovuq qurilmalar uchun). Plastinalar orasida sovuq agent va suv o‘tishi uchun kanallar hosil bo‘ladi. Oqimning yuqori turbulentligi samarali issiqlik almashuvini ta’minlaydi.

Plastina turlari va yuzasining kesimi turli–tumandir. 11.2–rasmda plastinkali issiqlik almashuv uskunasida ishlatilayotgan variantlar taqdim etilgan.




11.1– rasm. Plastinkali kondensator qurilmasi

N turdagi issiqlik almashuv plastinalari.

Yuqori samarali issiqlik almashuvini hosi bo‘lishiga va suyuqlik oqimi turbulentligini oshirishga imkon yaratadigan bu turdagi plastinkalar kanallari o‘tmas burchak ostida joylashgan.

L turdagi issiqlik almashuv plastinalari

Bu turdagi plastinkalar kanallari o‘tkir burchak ostida joylashgan.

Ularda bosim tushishini kamaytirishga imkon beradi, biroq bunda suyuqlik oqimi turbulentligi va samarali issiqlik almashuvi kamayadi.

M turdagi issiqlik almashuv plastinalari

Issiqlik almashuv uskunasida N va L turlaridagi plastinalarbirga qo‘shilgan holatda ishlatiladi. Suyuqlik harorati plastinkali issiqlik almashuv uskunalarining bir konturida ikkinchi konturga nisbatan ko‘proq o‘zgaradi.




11.2–rasm. Issiqlik almashuv uskunalaridagi plastinalarning turlari

**Laboratoriya o‘tkazish tartibi**

1. Qurilma bayoni va 1–rasmdagi asosiy belgilar bilan tanishish. Tajriba o‘tkazish bo‘yicha uslubiy ko‘rsatmalarni o‘rganish, ishning nomi va maqsadi, o‘rganilayotgan jarayon uchun asosiy ma’lumotlarni kiritish uchun hisobot formasini tayyorlash.
2. Elektr tarmog‘iga qurilmani ulash.
3. Avtomatlashtirilgan qurilmani kompyuterga ulash.
4. Avtomat AV ni “Tarmoq 220V”ga ulash.
5. Yoqish–Dasturlar–MeasLAB–“Issiqlik nasosi” dasturini ulash.
6. Rostlovchi KR3 jo‘mrakini ochish, KR1 va KR2 ni yopish.
7. Tugma VK5 bilan NS2 sirkulyasion nasosni ishga tushirish.
8. Kichiq potensialli konturda KR5 ni ochish. KR6 va KR7 jo‘mraklari yopilishi kerak, chunki kontur to‘ldirilgan.
9. Tugma VK4 bilan NS1 sirkulyasiya nasosi ishga tushiriladi. Isitish rostlagichi RN1 ning ruchkasini soat strelkasiga teskari yo‘nalishda “Otkl” holatiga aylantirish (yoki konturda isitish o‘chirilganiga ishonch hosil qilish.
10. Tugma VK3 bilan havoli issiqlik almashuv apparati ventilyatori VT ni ishga tushirish va tezlik rostlagichi RS1 ruchkasini soat strelkasi bo‘yicha aylantirib, maksimal aylanishni o‘rnatish.
11. Tugma VK1 bilan kanal ventilyatori (V) ni ishga tushirish va tezlik rostlagichi RS2 ruchkasini soat strelkasi bo‘yicha aylantirib, uni holatini indikator lampochkasi qarshisida o‘rnatish.
12. Havo to‘sig‘i V3ni ochish.

13. Tugma VK2 bilan kalorifer (EK) ishga tushiriladi va isitish rostlagichi RN2 ruchkasini soat strelkasi bo‘yicha aylantirib, uni holatini “7” ga keltirish.

14. Harorat rostlagichi ruchkasi (RT) ni aylantirib 20 $^{o}$C ni o‘rnatish.

**Izoh:** tashqi haroratga bog‘liq ravishda “Ishga tushirish–to‘xtatish” holatida kompressor ishini ta’minlash uchun boshqa haroratni o‘rnatish ham mumkin.

15. Tumblerni “Sovutish ” holatiga o‘tkazish.

16. Tugma VK6 bilan sovutish qurilmasi kompressorini ishga tushirish.

17. Barqaror holatda manometr MV bo‘yicha $r_k$=13–15 bar oralig‘ida tezlik regulyatori RS1 yordamida ventilyator aylanishlar sonini o‘zgartirib kondensatsiya bosimini stabillashtirish va kompressor ishi mobaynida asboblarning ko‘rsatkichlarini olish hamda 11.1–jadvalni to‘ldirish.

18. Hamma VK va AV “Tarmoq 220V”larni o‘chirib, qurilmani to‘xtatish.

## Laboratoriya natijalarini ishlab chiqish

Kondensatorga issiqlik yuklamasi quyidagi ifodadan aniqlanadi:

$$Q_k = G_{ox} \cdot c_p (t_{чик,сов} - t_{кир,сов}), \text{ Vt}$$

$G_{сов} = V_{сов} \cdot \rho$ –kondensatordan o‘tgan issiqlik tashuvchining massaviy sarfi, kg/s; $V_{sov}$– kondensatordan o‘tgan issiqlik tashuvchining hajmiy sarfi, m$^3$/s;$c_p$– issiqlik tashuvchining solishtirma issiqlik sig‘imi, J/(kg·K); ρ– issiqlik tashuvchining zichligi, kg/m$^3$;

$c_p$ va ρkondensatordagi issiqlik tashuvchining o‘rtacha harorati bo‘yicha olinadi (2–Ilovaga qaralsin).

$$t_{ср} = (t_{кир,сов} + t_{чик,сов})/2,$$

Issiqlik uzatish koeffitsienti K quyidagi ifodadan aniqlanadi:

$$K = \frac{Q_k}{F \cdot \theta} = \frac{Q_k}{F \cdot \Delta t_{урт}}$$

bu erda $\Delta t_{урт}$ $(\theta)$– haroratlar farqi quyidagi bog‘liqlikdan aniqlanadi:

$\Delta t_{катта} = t_к - t_{кир,сов}$ va $\Delta t_{кичик} = t_к - t_{чик,сов}$ (11.3–rasm) bir biridan ozgina farq qiladi, lekin ularning nisbati $\frac{\Delta t_{катта}}{\Delta t_{кичик}} \le 2$bo‘lsa, o‘rtacha haroratlar farqini quyidagi ifodadan topish mumkin:

$$\Delta t_{урт} = \frac{\Delta t_{катта} + \Delta t_{кичик}}{2}$$

Agar $\frac{\Delta t_{катта}}{\Delta t_{кичик}} \succ 2$bo‘lsa, haroratlar farqini quyidagi ifodadan topish mumkin:

$$\theta = \frac{\Delta t_{катта} - \Delta t_{кичик}}{\lambda n \dfrac{\Delta t_{катта}}{\Delta t_{кичик}}}.$$




11.3–rasm. Yuza bo‘ylab haroratning taqsimlanishi

11.1–jadval

Tajriba natijalari

| T/r | $t_{кир,сов}, ^{o}C$ | $t_{чик,сов}, ^{o}C$ | $t_{к}, ^{o}C$ | F, $m^2$ | $V_{sov}$, l/min | $\Delta t_{урт}\ (\theta), ^{o}C$ | K, $Vt/m^2 \cdot K$ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 1 | | | | | | | |

## Hisobot shakli

1. Tajriba qurilmasining qisqacha bayoni.
2. Qurilma chizmasi.
3. O‘lchov natijalari va hisoblar.
4. Natijalarni tahlili va xulosa.

## Nazorat savollari

1. Issiqlik uzatish koeffitsienti deb nimaga aytiladi? Uning fizik ma’nosini ayting.
2. Qaysi haroratda issiqlik tashuvchining termodinamik xossalari aniqlanadi?
3. Kondensatsiyada qaysi haroratda sovuq agentning termodinamik xossalari aniqlanadi?
4. Nima uchun devordan sovituvchi suvga issiqlik berish koeffitsienti havo kondensatoridagi sovitilayotgan havonikiga nisbatan katta?
5. Haroratlar farqi nimani ko‘rsatadi va u qanday aniqlanadi?
6. Sovutish texnikasida kondensatorning qanday turlari ishlatiladi?
7. Kondensatorga issiqlik yuklamasi qanday aniqlanadi va u nimani ko‘rsatadi?
8. Nima uchun issiqlik uzatish koeffitsienti $\alpha_2$ kichiq issiqlik berish koeffitsientidan kichiq bo‘ladi?

## 12– laboratoriya ishi

## KANALLI ISITGICH (KALORIFER) TUZILISHINI O‘RGANISH VA HAVONING TALAB ETILADIGAN PARAMETRLARIGA ERISHISH UCHUN KERAKLI QUVVATNI ANIQLASH

**Ishning maqsadi:** Havoli kaloriferlarni tuzilishi, ishlash uslubi va konstruktiv xususiyatlarini bo‘yicha nazariy bilimlarni mustahkamlash.

**Topshiriq:**

1. Qurilma chizmasi va ishlashi bilan tanishish.
2. Kaloriferlarni konstruktiv xususiyatlarini o‘rganish.
3. Elektr kalorifer asosiy ish parametrlarini hisoblash.

### Umumiy ma’lumotlar

Kalorifer (havoni isitgich) havoni ventilyasiyasi va maromlash tizimlari va boshqa texnologik jarayonlar uchun mo‘ljallangan. Isituvchi muhit turiga qarab ular:

- Suvli isitish;
- Bug‘ bilan isitish;
- Elektr bilan isitish.

Suv va bug‘li isitish issiqlik almashuv apparatlari alyuminiy folgadan qovurg‘ali gofrirlangan plastina va rux bilan qoplangan temir bilan karkasga mahkamlangan ko‘p qatorli choksiz misli quvurlar to‘plamidan iborat. Issiqlik tashuvchi sifatida 180$^{o}$ C haroratdagi issiq yoki isitilgan suv va 150$^{o}$ C haroratgacha bug‘ ishlatiladi. Issiqlik tashuvchi – suv qoidaga ko‘ra pastki quvurchadan beriladi. Issiqlik tashuvchi – bug‘ qoidaga ko‘ra yuqorigi quvurchadan beriladi, kondensat pastki quvurchadan chiqariladi.Blok havoning gorizontal oqishiga mo‘ljallangan. Blokning tuzilishi muhitning harakatini ham to‘g‘ri ham teskari oqimini ta’minlash imkonini beradi. Issiqlik almashuv apparatlarini tarmoqqa ulash rezba, flanets hamda kavsharlash bilan amalga oshiriladi.

Elektr isitishli kaloriferlarda tekis yoki qovurg‘ali quvurli elektr isitgichlar (TEN) qo‘llaniladi. Isitgichlar quvvati o‘zgarmas (rostlanmaydigan) yoki pog‘onali yoki tyokis rostlanadigan bo‘lishi mumkin. Quvurli elektr isitgichlar (TEN) pog‘onali tizimda o‘rnatilgan quvvatga nisbatan 33, 66.5, 100 % quvvatda ishga tushirilishi mumkin. Tekis rostlanishda elektr kalorifer quvurli elektr isitgichlarning nominal quvvatining butun diapazoni simistor blok bilan boshqariladi.

Tekis rostlashning diskret boshqarish bilan taqqoslaganda asosiy afzalliklari:
- berilgan haroratni ±1° C da ushlab turishdagi yuqori aniqlik;
- iste’mol qilinayotgan elektr energiya har doim kerak bo‘lgan quvvatga mos bo‘ladi;
- quvurli elektr isitgich va kontaktorlarning ishlash muddati oshadi.

Kaloriferlarning soni isitilayotgan havo hajmi, uni isitish darajasi, bitta kaloriferning issiqlik ishlab chiqarishiga qarab tanlanadi. Bir necha kaloriferlar qo‘llanilganda ular parallel o‘rnatilsa, ya’ni bunda havo bir vaqtning o‘zida hamma kaloriferlarda o‘tadi, ket–ket o‘rnatilganda, havo hamma kaloriferlardan ketma–ket o‘tadi yoki parallel–ketma–ket o‘rnatiladi. Isitish qurilmasi issiqlik, gidravlik va aerodinamik hisoblarini tekshirish havo kiruvchi kamerasini tanlab bajariladi.

Isitish qurilmasining issiqlik, gidravlik va aerodinamik tekshiruv hisoblari namunaviy havo oqib o‘tuvchi kamerasini tanlashda bajariladi. Tekshiruv hisoblari kamera turi, modeli va kalorifer sonini tanlash, havo va issiqlik tashuvchi bo‘yicha kaloriferni o‘zaro ulash chizmasi, tanlangan qurilmaning gidravlik va aerodinamik qarshiliklarini aniqlashni o‘z ichiga oladi.

Kaloriferlarni hisoblash tartibi quyidagicha:
1. havoni isitish uchun issiqlik sarfi, Vt

$$Q = V \rho c_p (t_{ox} - t_б) \tag{11.1}$$

bu erda V – kaloriferdan o‘tgan havoning sarfi, $m^3/s$;
ρ va $s_r$– kaloriferdagi havoning o‘rtacha haroratida mos ravishda havoning zichligi va issiqlik sig‘imi, $kg/m^3$ va J/(kg· K);
$t_{ox}, t_б$ – isitilayotgan havoning oxirgi va boshlang‘ich haroratlari, $^oC$.
Kalorifer isitgichi quvvati atrof muhitga issiqlik yo‘qolishini hisobga olmagan holda N=Q.
2. Kaloriferning talab etiladigan kesim maydonini ($m^2$) quyidagi ifodadan aniqlash mumkin:

$$f = \frac{V}{w} \tag{11.2}$$

bu erda w – kaloriferdagi havoning harakat tezligi , m/s,

## Ishni bajarish tartibi

1. 1–rasmdagi chizma bilan tanishish va tajriba ishini o’tkazish bo’yicha uslubiy kursatmalarni o’rganish, hisobot shaklini tayorlash, laboratioriya ishi

nomi va ishning maqsadi, o’rganilayotgan jarayonlar to‘g‘risidagi umumiy ma’lumotlar kiritilgan.

2.Stendni elektr tarmog‘iga ulash ;

3.Avtomatlashtirilgan stendni kompyuter USBiga ulash;

4.Ta’minot avtomati AV “set 220 V” ga ulash

5.Yoqish– dastur – MeasLAB – «Issiqlik nasos» dasturini isha tushirish.

6.V3 havo kopkogini ochish.

7.VK1 tugmasi bilan kanalni ventilyatori (V) ni ishga tushirish va tezlik regulyatori RS2 tutqichini soat o‘qi buyicha (maksimal ishlab chiqarishga mos ravishda) aylantirib ishga tushirish.

8.VK2 tugmasi bilan kalorifer va isitgich rostlagichi RN2 tutkichini soat o‘qi bo‘yicha «10» holatga (isitishning maksimal quvvatiga mos ravishda) aylantirib ishga tushirish.

9. Havoni kizdirishda isitish holatini RN2 rostlagich bilan barqaror holatda o‘lchangan kattaliklar qiymatini 12.1–jadvalga kiritiladi.

10. Kaloreferdan o‘tayotgan havoni sarfini tezlik rostlagichi RS2 bilan kamaytirib, isitgish rostlagichi RN2 bilan haroratni barqarorlashtirib boshka sharoitlarda tajribalar o‘tkazib,natijalarni 12.1– jadvalga kiritish.

11. Hamma VK va taminot avtomati AV «set 220 V» ni o‘chirish.

| Tr № | $t_{13}$ ,°C | $t_{14}$ ,°C | $w_{24}$,m/s | f,$m^2$ | V, $m^3/s$ | Q, Vt |
|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | | |
| | | | | | | |
| | | | | | | |

**Laboratoriya natijalarini qayta ishlash.**

Kaloriferdan o‘tayotgan havoning sarfini aniqlash; $m^3/s$

$$V = fw$$

bu yerda f– kanalning o’lchash nuqtasidagi (16) kesim yuzasi;

w– berilgan kesimdagi havoning xarakat tezligi, m/s.

Havoni kizdirishga ketgan issiqlik sarfi,Vt

$$Q = v\rho c_r (t_{14} - t_{13})$$

Bu yerda $\rho$ va $c_p$ kaloriferdagi havoning o‘rtacha haroratida olinadi (3–ilova).

## Hisobot shakli

1. Laboratoriya qurilmasining chizmasi va qisqacha bayoni .
2. Hisobot natijalari kiritilgan tajriba o‘tkazish uslubi.
3. O‘lchov natijalari va hisobot jadvali.

4.Natijalar tahlili va xulosalar.

## Nazorat savollari

1.Kalorifer nimaga mo‘ljallangan?
2.Kaloriferlarning qanday turlari bor.
3.Havoni qizdirish darajasi sarfga qanday bog‘liq?
4.Kalorifer quvvatini qanday rostlash mumkin?
5.Havoni qizdirish uchun talab qilinadigan elektr energiya sarfini qanday aniqlanadi?

## 13–tajriba ishi
## QURILMAGA O‘RNATILGAN NASOSNI TUZILISHI BILAN TANISHISH VA UNI SINASH

**Ishning maqsadi**: nasos tuzilishi va tafsifi to‘g‘risidagi bilim darajasini oshirish

**Topshiriq:**
1.Nasosning tuzilishi xususiyatlari bilan tanishish,
2. Nasosning bosim– sarf xarakteristikasini tushunish
3. Qurilmaga o‘rnatilgan nasosni sinash.

## Asosiy ma’lumotlar

Nasos – quvurlar bo‘yicha berilgan energiyani tarqatish va mexanik ish bajarishga mo‘ljallangan gidravlik mashina. Hamma nasoslar asosiy sikli bo‘yicha dinamik va hajmiy guruxlarga bo‘linadi.

Dinamik nasoslarda suyuqlik energiyasini uzatishi suyuqlikning ochiq hajmiga gidrodinamik kuchni ta’siri hisobiga amalga oshiriladi. Hajmiy nasoslarda suyuqlikni energiya uzatish hajmiga gidrodinamik kuch tasiri hisobiga amalga oshiriladi.

Hajmiy nasoslarda suyuqlikning energiya uzatishi navbatma–navbat nasosga kirishi va chiqishda yopiq hajmni o‘zgarishi hisobiga amalga oshiriladi.

Dinamik nasoslari o‘z navbatida parrakli va ishqalanish nasoslariga bo‘linadi. Parrakli nasoslarga markazdan qo’chma va o‘qli nasoslar kiradi. Markazdan qochma nasoslarda suyuqlik harakati markazdan amalga oshiriladi, o‘qlida esa nasos o‘qi yo‘nalishida amalga oshiriladi.

Ishqalanish nasoslari ishqalanish va energiya kuchlari hisobiga suyuqlikni joyini almashtirishi amalga oshiriladi. Bu turdagi nasoslarga uyurmali, shnekli, labirintli, chervyakli va oqimlilar kiradi.

Hajmiy nasoslar prujinali, plunjerli, diafragmali, turli xildagi rotorli, vintli va tishlilarni o‘z ichiga oladi.

Nasoslarning ishi uning bosimi, F.I.K. va havo suyuqlik berishi bilan tavsiflanadi.

Nasosning havo berishi V (suyuqlik sarfi) vaqt birligi ichida uzatilgan suyuqlik hajmi.

Nasos bosimi (Δρ) – uzatiladigan suyuqlikka nasos tomonidan beriladigan bosim.

Nasosning F.I.K. (to‘liq) – foydali quvvat $N_f$ ni iste’mol quvvati N ga (nasos validagi quvvat) nisbati.

Uzatmali valning o‘zgarmas aylanishlarida suyuqlik sarfi (V) dan hosil bo‘ladigan bosim (H) va F.I.K. (η) ni bog‘liqligi nasosni xarakteristikasi hisoblanadi.

n =const H=f(V) va η=f(V)

H=f(V) bog‘liqlik nasosning bosimli sarf xarakteristikasi deyiladi.

Bu ishda nasosning bosimli sarf xarakteristikasi tekshiriladi. Turli xil suyuqliklarni uzatish uchun markazdan qochma nasoslardan foydalanish keng tarqalgan.




13.1–rasm. Bir pog‘onali markazdan qochma nasos

Markazdan qochma nasosning asosiy elementi ishchi g‘ildirak hisoblanadi, u egilgan parraklar (s) bilan ulangan 3 va 4 disklardan iborat.

Suyuqlik kirish o‘qli kanali (9) bo‘yicha ishchi g‘ildirak (1) ning markaziy qismiga tushibdi, chetlarga kuch bilan sachraydi va chiquvchi quvurga qarab bir to‘kisda ortadigan xalqa sifatida o‘rab oladigan chig‘anoq simon spiral kanal (10) ga tushadi.

Kanalning spiralli kengaytirish formasi bosim bilan haydash quvuriga kirishda tezlikni to‘kis kamaytirishiga olib keladi. Bunda suyuqlikning kinetik energiyasi potensialga aylanadi,  bu suyuqlik bosimini oshishi bilan kechadi.

Markazdan qochma nasos korpusining ichiga bir yoki bir nechta ishchi g‘ildiraklar o‘rnatish mumkin. Mos ravishda markazdan qochma nasoslar bir yoki ko‘p pog‘onali bo‘lishi mumkin.

Ko‘p pog‘onali nasoslarda suyuqlik bosimini oshirish uchun birinchi ishchi g‘ildirakdan ikkinchi ishchi g‘ildirakga, keyin uchinchisiga  va h.k.

Ko‘p pog‘onali nasos hosil qilgan umumiy bosim taxminan,  suyuqlikning har bir ishchi g‘ildiraklarda olgan bosimlarining yig‘indisiga teng.

Markazdan qochma nasosni ishlatishining xususiyatlaridan biri ishga tushirishdan oldin ularni haydalayotgan suyuqlik bilan to‘ldirish hisoblanadi. 6 va 7 podshipniklarda aylanayotgan val 2 yordamida elektr dvigatel yordamida ishchi parrak ishga tushiriladi.

CRP seriyali ALBA sirkulyasion nasosi “ho‘l rotor” bilan ishlashi mumkin, ya’ni nasos elektr dvigatel rotori ish vaqtida haydalayotgan suv bilan yuviladi. Nasosning kirish va chiqish quvurchalari bir  o‘qda joylashgan, shuning uchun sirkulyasion nasos to‘g‘ridan-to‘g‘ri quvur liniyasiga o‘rnatiladi. Bu turdagi nasoslar isitish tizimida issiqlik tashuvchining majburiy sirkulyasiyasini ta’minlash uchun ishlatiladi. Ishlash qulay bo‘lishi uchun nasos qo‘lda boshqariladigan uchta ish tezligiga ega. Nasos korpusi cho‘yandan, ish g‘ildiragi maxsus texnopolimerdan tayyorlanadi. Nasos keramik val va mis simdan tayyorlangan elektr dvigatel chulg‘amidan iborat.

JEMIX sirtli nasosi toza suvni haydashga mo‘ljallangan. Nasosning kirish va chiqish quvurchalari 90$^{o}$ joylashgan va gorizontal yuzaga o‘rnatiladi. Ishga tushirish uchun ovozsiz asinxron elektr dvigatelidan foydalaniladi.




13.2-rasm. ALBA nasosining bosim-sarf tavsifi



13.3-rasm. JEMIX nasosining bosim-sarf tavsifi

Ish bajarish tartibi

1. 1–rasmdagi chizma bilan tanishish va tajriba ishini o'tkazish buyicha uslubiy ko'rsatmalarni urganish, hisobot shaklini tayorlash, laboratoriya ishi nomi va ishning maqsadi, o'rganilayotgan jarayonlar to'g'risidagi umumiy ma'lumotlar kiritilgan.

2. Stendni elektr tarmog'iga ulash ;

3. Avtomatlashtirilgan stendni kompyuter USBiga ulash;

4. Taminot avtomati AV "set 220 V" ga ulash

5. Yoqish– dastur – MeasLAB – «Issiqlik nasos» dasturini isha tushirish.

6. VK4 klavishi bilan NS1 sirkulyasiya nasosi yoqiladi. 13.1-jadvalga harorat va sarf natijalari kiritiladi.

7. KR5 krani bilan suv sarfi va EN elektr isitgichi quvvati rostlab turiladi, RN1 yordamida harorat va sarfning turli qiymatlarida ko'rsatkichlar olinadi.

8. VK5 klavishi bilan NS2 nasosi yoqiladi. 13.2-jadvalga harorat va sarf natijalari kiritiladi.

9. Qozon yoqiladi va isitish quvvatini rostlab, issiqlik tashuvchining turli haroratlarida tajriba o'tkaziladi, natijalar 13.1-jadvalga kiritiladi.

10. NS2 nasosida tezlik o'zgartiriladi va boshqa (3 xil) tezlik va haroratlarda tajriba o'tkaziladi, natijalar 13.2-jadvalga kiritiladi.

11. Hamma VK va ta'minot avtomati AV "set 220 V" o'chiriladi.

## Natijalarni qayta ishlash

Nasos bosimi, m

$$N = \frac{\Delta p}{\rho \cdot g}$$

foydali quvvat, Vt

$N_u = V \cdot \rho \cdot g \cdot H$

Bu erda ρ - o'rtacha haroratdagi suyuqlikning zichligi, kg/$m^3$;

g- erkin tushish tezlanishi, m/$s^2$;

V – suv sarfi, $m^3/s$.

Nasos validagi quvvat quyidagi ifodadan aniqlanadi, Vt

$N = N_e \cdot \eta_{el}$ ,

$N_e$ – nasos elektr dvigatelining iste'mol quvvati, Vt;

$\eta_{el}$ – nasos elektr dvigatelining F.I.K., o'rtacha $\eta_{el}$ =0,85 olinadi.

Nasosning F.I.K. quyidagicha hisoblanadi

$$\eta = \frac{N_u}{N} 100\%$$

13.1-jadval

NS1 nasosi uchun qlchov va hisob natijalari

| № n/n | $t_{1,} C^{\circ}$ | Δp,Pa | N, m | $V_{17,}$ l/min | $N_e$, Vt | N, Vt | $N_n$, Vt | η, % |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | | | | |
| | | | | | | | | |

13.2-jadval

NS2 nasosi uchun o'lchov va hisob natijalari

| № n/n | $t_{1,} C^{\circ}$ | Δp,Pa | N, m | $V_{17,}$ l/min | $N_e$, Vt | N, Vt | $N_n$, Vt | η, % |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | | | | |
| | | | | | | | | |

Tajriba natijalari bo'yicha nasoslarining bosim-sarf tavsiflari iste'mol quvvati va F.I.K. grafiklari chiziladi.




13.4-rasm. Nasos tavsifi

Nazorat savollari.

1. Xajmli va dinamik nasosolarning ishlash prinspidagi asosiy farqlar qanday?
2. Funksional va eksplyuatatsion nasosolarning xossalari qaysi holati bilan xarakterlanadi?
3. Xajmli nasoslarning tavsifnomasi dinamik nasoslardan qanday farqlanad.
4. Nasoslarning turlari qaysi qo‘llaniladi
5. Tajriba qurilmasini asosiy qismlari nasosning oqim-sarfi tavsifini aniqlash uchun qanday bo‘ladi.
6. Asboblarning ko‘rsatishi bo‘yicha ishlayotgan nasosning oqimiini qanday aniqlash mumkin.
7. Oqim sarfli nasosning tavsifnomasini qanday ishlatiladi.
8. Sarf o‘zgarganda nasos oqimi nega o‘zgarmay qolmaydi.

## 14–laboratoriya ishi
## VENTILYATSIYA VA HAVONI KONDITSIONLASH CHIZMALARINI SINASH. ASOSIY VA YORDAMCHI JIHOZLAR HARAKTERISTIKALARINI ANIQLASH

**Ishdan maqsad:** Qurilma va havoni kanditsionlash va ventelyatsiya jihozining ish uslubini o’rganish.

**Ish bo’yicha vazifalar:**

1. Ventelyatsiya va havoni konditsionlash tizimining asosiy va yordamchi jihozlari va qurilma bilan tanishish.
2. Asosiy va yordamchi jihozlarning harakteristikalarini tuzish.
3. Havoni konditsionlash va ventelyatsiya tizimlarining elementlari ish parametrlari nazorati bo’yicha va holatilarni so’zlash bo’yicha malakaviy ko’nikmalarni egallash.
4. Havo sirkulyatsiyasi chizmalarini tuzish bo’yicha ko’nikmalarga ega bolish.

### Umumiy ma’lumotlar

Ventilyatsiya deganda, tashkiliy va nazorat qilinuvchi havo almashinuvi, ya’ni, bino ichidan ifloslangan havoni chiqarib uning o’rniga toza havo bilan ta’minlovchi jarayon tushuniladi. Ventilyatsiya ishchi zona ishlab chiqarish bilan shug’ullanuvchi binolarning mikro klimati parametrlarini toza havo bilan ta’minlovchi samarali vosita hisoblanadi. Havoning ko’chish usuliga ko’ra ventilyatsiya tizimi tabiiy va sun’iyga ajraladi. Derazalarning ochilib yopiluvchi framugalari orqali shamollatilish natijasida tashkil qilingan tabiiy umumiy almashinuvchi binoning ventilyatsiyasiga aeratsiya deyiladi.

Sun'iy ventilyatsiya tizimlari umumiy almashinuvchi, lokal, aralash, avareya va havoni konditsionlashlarga bo'linadi.

Havoning ventilyatsion tizimini kerakli parametrlar bilan ta'minlash faqat bino ichida kata issiqlik ajraluvchi jihozlar yo'q paytida va tashqari havo harorati bino ichidagidan past bo'lgan holda mumkin.

Havoni konditsionlash tizimi (CK) butun yil davomida (yozgi va qishki konditsionlash) havoning kerakli parametrlarini bino ichida saqlash imkonini beradi.

Umumiy almashinuvchi ventilyatsiya binoning hamma qismidagi ortiqcha issiqlik, namlik va zararli moddalar assimilyatsiyasi uchun ishlab chiqilgan.

Lokalli ventilyatsiya yordamida alohida ish joylarida kerakli meteorologik parametrlar yaratiladi. Lokalli ventelyatsiyaga mahalliy so'rg'ichlar (chiqarish soyabonlari yoki shkaflari) yoki havoni shamollatishni misol keltirish mumkin.




14.1-rasm. Ventelyatsiya chizmasi

Ventelyatsiyaning aralash tizimi umumiy almashinuvchi va lokalli ventelyatsiya elementlarining birlashmasidir.

Avariya ventelyatsiyasi havoga kutilmaganda katta miqdorda zararli yoki portlash xavfi bo'lgan moddalar qo'shilishi mumkin bo'lgan ishlab chiqarish binolarida qo'llaniladi.

Umumiy almashinuvchi ventelyatsiya havo uzatish va uni binodan chiqarish turiga qarab kirituvchi, chiqaruvchi va kirituvchi–chiqaruvchi turlarga bo'linadi. Kirituvchi tizimda havo kirituvchi kamerada tayorlangandan keyin binoga uzatiladi.

Chiqaruvchi tizim (chiqaruvchi ventelyator) havoni binodan chiqarish uchun ishlab chiqilgan.

Ko'p hollarda binolarda kirituvchi chiqaruvchi tizim o'rnatiladi, u yordamida havo yordamida binoga kirituvchi tizim orqali uzatiladi va chiqaruvchi tizim orqali chiqariladi. Ikkala tizim ham bir vaqtning o'zida ishlaydi.

Ventilyatsiya kirituvchi tizimi qurilmasi quyidagilardan qismlardantashkil topgan:

Havo kiritish jihozi, filtr, kalorifer, ventilyarot (havo harakatini uyg'otuvchi) va kirituvchi teshiklar (taqsimlovchi panjara).

Umumiy almashinuvchi ventilyatsiyaning hisoblash uslublari:

Ishchilar soni bo'yicha ( zararli moddalar chiqindisi yo'q joyda):

$$L= L^{*}\times n \qquad (14.1)$$

bu yerda: $L$– bino ichiga uzatilgan havoning sarf hajmi $m^3$/soat;
$L^*$– bir ishchiga zarur bo'lgan havo hajmi $m^3$/soat,bir ishchi boshiga to'g'ri keladigan xona hajmiga nisbatan aniqlanadi (V/n).
Agar $V/n< 20$ $m^3$/odam bo'lsa, u holda $L^*= 30$ $m^3$/soat;
$V/n > 40$ $m^3$/odam, u holda $L^*= 20$ $m^3$/soat;
n– ishchilar soni.

Zararli moddalar mavjud bo'lsa:

$$L= \frac{M}{k(PDK-c_p)}$$

bu yerda : M–ma'lum vaqt birligida va ish zonasida ajralgan zararli modda massasi;
PDK– Ish zonasidagi havo tarkibida zararli moddaning taxminiy konsentratsiyasi; $c_p$–kiruvchi havodagi zararli modda konsentratsiyasi; $k$– zararli modda taqsimotining tenglik koiffitsienti ( to'g'ri taqsimlanishda $k$=1).

Ortiqcha issiqlik bo'lganda:

$$L= \frac{3600\cdot Q_{ort}}{c\rho(t-t_{kir})} \qquad (14.3)$$

Bu yerda$Q_{ort}$–ortiqcha issiqlik, Kw;
c–havoning issiqlik sig'imi, KJ/(kg·K);
ρ– havo zichligi, $kg/m^{3,}$
t – xonadagi havo harorati,°C
$t_{kir}$–kiruvchi havoning harorati,°C

$$K= \frac{L}{V_{xona}} \qquad (14.4)$$

bu yerda:
K–havo almashinuvining karraliligi, xonadagi havoning soatiga necha marta almashinuvi 1/soat;
L– uzatilgan havoning sarf hajmi, $m^3$/soat;
$V_{xona}$– xona hajmi, $m^3$.

Ventelyatsiya yoki konditsionlash orqali uzatiluvchi havoning sof sarfi quyidagi formula orqali aniqlanadi, $m^3$/sekund

$$V = fw \tag{14.5}$$

bu yerda:
*f*– kanal kesimining maydoni, $m^2$
*w*– shu kesimdagi havoning harakat tezligi, m/sekund.

Havoni konditsionlash tizimlarida turli xil sirkulyatsiya chizmalarini tuzish mumkin: to'g'ri oqimli, resirkulyatsion yoki aralash, 2.1rasm

Binoni ventillash (aralash) bilan havoni konditsionlash tizimining ish chizmasi 14.4-rasmda ko'rsatilgan. Ommaviy sarfi $G_p$ binodan olinadigan resirkulyatsiyalangan havo, ventilyatsiyalangan havo ($G_{vent}$) bilan aralashtiriladi, konditsioner orqali o'tadi va sirkulyatsiyalangan havoning umumiy miqdori xonaga ventilyator orqali $G_s$ miqdorda uzatiladi. Ventilyatsiyalangan havo binodan ochiq joylari orqali chiqib ketadi, $G_{inf}$.




14.2-rasm. Konditsionlash tizimining printspial chizmasi.

Bunday chizma qulay konditsionlash uchun iqtisodiy nuqtai nazaridan juda yaxshi o'zini oqlaydi, havoning asosiy massasi $t_n$ tashqi havodan emas balki, $t_p$ xonadagi havodan sovutiladi. Ventilyatsiyalangan havoning miqdori $G_{vent}$ toza havoning uzatish parametrlari orqali aniqlanadi, sanitar normalari bo'yicha xonada joylashgan bitta odamga 20$m^3$/soatdan kam bo'lmagan holatda.

Oxirgi vaqtda issiqlik nasosi funksiyasidan foydalangan holda CKB (havoni konditsionlash sistemasi) keng qo'llanilmoqda. Bu usul xonani

mikroklimat bilan ta’minlashda issiqlikning an’anaviy manbalardan, ya’ni, qozonli isituvchi qozonlar to’g’ri elektr qizitgich (TE) kabilardan foydalanmasdan yuqori tejamkor issiqlik nasosli usuldan foydalanishga imkon beradi. Tashqi havoning haroratiga bog’liq holda SKVda sovutish mashinasining ish holatini o’zgartirib uni qizdirish yoki sovutish  va xonadagi kerakli parametrlarga erishish mumkin.

## Ishni bajarish tartibi

1. 1–rasmdagi chizma bilan tanishish va tajriba ishini utkazish buyicha uslubiy ko’rsatmalarni urganish, hisobot shaklini tayorlash, laboratoriya ishi nomi va ishning maqsadi, o’rganilayotgan jarayonlar to‘g‘risidagi umumiy ma’lumotlar kiritilgan.
2. O’qituvchi topshirig’iga binoan mustaqil holda ventilyatsiya chizmalaridan birini (kirituvchi, chiqaruvchi yoki kirituvchi–chiqaruvchi) uslubial chizmada  chizmalaridagi asosiy belgilaridan foydalangan holda tuzish 1–rasm. 6–ilova. Kirituvchi va chiqaruvchi sistemalarni 1–va 14.3 rasm smlardagi chizmaga kiruvchi qurilma va uskunalarning belgilari bilan aniqlashtirish zarur.   Misol uchun 14.3-rasmdagi chizmani ko’rib chiqamiz. Xonada 2 ta havo datchiki TE o’rnatilgan. Birinchi haroratni ushlab turish uchun, ikkinchisi esa visual nazorat uchun ishlangan. Harorat elektr kalorifedagi tashqi havoning hisobida saqlab turadi. Kirishda o’rnatilgan filtrning ifloslanish darajasini indikatsiyalash uchun bosimlar farqining nazorati qo’llaniladi.




| Обозн. | Наименование |
|---|---|
| Ф | Воздушный фильтр |
| ЭК | Электрический калорифер |
| N | Электрический нагреватель |
| В | Вентилятор |
| ДФ | Диффузор |

14.3-rasm. Kirituvchi ventilyatsiyaning printspial chizmasi

14.1- jadval

| Jihoz | Asosiy ko'rsatgichlar | | O'lchov birliklari |
|---|---|---|---|
| Filtr | Filtr yuzasi, F | | $m^2$ |
| Kanalli isitgich (kalorifer) | Quvvat, N | | kVt |
| | Kanal diametri, Du | | mm |
| Ventilyator | Quvvat,N | | kVt |
| | Ishlab chiqarish,V | | $m^3/s$ |
| | Bosim, R | | Pa |
| Rostlash zadvijkasi | Kanal diametri, Du | | mm |
| Havo sovutgich | Kanal kesimi, Du | | mm |
| | Issiqlik ishlab chiqarish,Q | | Vt |
| Rostlash diffuzori | Kanal diametri, Du | | mm |

3. To'g'ri oqimli, resirkulyatsion yoki aralash (o'qituvchi ko'rsatmasiga ko'ra) havoni konditsionlash chizmasini tuzish, 14.3 va 14.4 rasmlar.
4. Harakteristikalarini aniqlashda jadval va yozuvlarga e'tibor bergan holda, qurilmani diqqat bilan ko'zdan kechirish zarur. Qurilma nomlanishini aniqlagach ma'lumotnomadan uning asosiy harakteristikalarini bilib ular 14.1jadvaliga kiritiladi.
5. Stendni elektr tarmog'iga ulash.
6. Avtamatlashtirilgan stendni kompyuterning USB joyiga ulash.
7. Avtomat ta'minotini yoqish, AB, tarmoq 220v.
8. PUSK→Programm→MeasLAB→<<Issiqlik nasosi>> dasturini ishga tushirish.
9. B3 havo qopqog'ini ochish.
10. Nazorat krani KR3 ni ochish, KR1 va KR2ni yopish.
11. VK5 tugma yordamidaNS2 sirkulyatsiya nasosini ishga tushirish.
12. Pas potensialli konturdagi KP5 kranni ochish. KP6 va KP7 kranlar yopiq bo'lishlari shart. Kontur to'ldirildi.
13. BK4 tugma yordamida NS1 sirkulyatsiya nasosi yoqiladi.Soat strelkasiga qarama–qarshi yo'nalishda PH1 Isitgich Rostlagichidastagi burab,

«ОТКЛ» holatiga o'tkaziladi,xuddi shu tartibda «ВЫКЛ» ga o'tiladi (yoki isitgich o'chiq ekanligiga ishonch hosil qilish kerak).

14. BK3 tugma yordamida havo issiqlik almashinuv ventilyatori BT yoqiladi va PC1 tezlik rostlagichidastagi soat strelkasi bo'yicha buralib, maksimal aylanish holatiga qo'yiladi.

15. BK1 tugma yordamida kanal ventilyatori (B)ishga tushiriladi va PC2 tezlik rostlagichidastagi soat strelkasi bo'ticha buralib, uni indicator lampochkasining qarshisiga o'rnatiladi.

16. BK2 tugma yordamida (EK) kalorifer isha tushiriladi va PH2 isitish rostlagichi dastagini soat strelkasi bo'ylab burab. «7» holatiga o'tkaziladi.

17. (PT) harorat rostlagichidastagini burab, 20 $C^0$ ga qo'yiladi.

18. Tumblerni «Охлажденые» (sovutish) holatiga o'tkaziladi.

19. BK6 tugma yordamida sovutish qurilmasi kompressori ishga tushiriladi.

20. Havoni sovutish ga erishilgach, o'rnatilayotgan holatidagi parametrlar olinib 14.2-jadvalga kiritiladi.

21. BK6 tugma yordamida kompressorlar o'chiriladi 5–10 daqiqa kutiladi, 1va 2 konturdagi haroratlar taxminan tenglashishi zarur.

22. Havo rostlagichini (RT) dastagini 0°C holatiga o'rnatish.

23. Tublerni «issiqlik nasos» holatiga o'tkazish

*Eslatma*: Isitish holatiga tezroq chiqish uchun issiqlik nasosi yordamida qisqa vaqtga elektr qozonini ishga tushirib turish mumkin.

**Diqqat!** Quyish harorati $t_8$ 90°C qiymatidan oshmasligi kerak. Agar $t_8$ harorati 90°C qiymatiga yaqinlashsa, kanal ventilyatori (B) BK1 tugma yordamida yoqiladi va tezlik rostlagichi PC2 yordamida quyish harorati 90°C dan oshirilmay stabillashtiriladi.

24. O'rnatilayotgan holatida havo qizishidagi parametrlar olinadi va natijalar 14.2-jadvalga kiritiladi.

25. Qurilma quyidagicha o'chiriladi BK2, BK6, 5–10 daqiqadan so'ng BK1, BK3, BK4, BK5 va ta'minot avtomati AB 220v tarmoq.



14.4- rasm. Havoni kondensatsiyalash tizimi (CKB): K–kamera (xona); BT–issiqlik tashuvchi baki (qolgan belgilar 1–rasmda)

## Natijalar tahlili

Isitish holatida olingan issiqlik miqdorini aniqlash

$$Q=V\ \rho\ c_p(t_{16} - t_{13})$$

Sovutish  holatida uzatilgan issiqlik miqdorini aniqlash

$$Q=V\ \rho\ c_p(t_{13} - t_{16}),$$

bu yerda $c_p$ – havoning o’rtacha haroratida qo’llaniladi (3–ilova).

**14.2–jadval**

**O’lchovlar va hisob–kitob natijalari**

| Tajribalar soni | Harorat $t_{13}$,°C | Harorat $t_{16}$,°C | havo sarfi,V,$m^3/s$ | Q, Wt |
|---|---|---|---|---|
| 1 | | | | |
| 2 | | | | |

## Hisobot shakli

1. O’qituvchi topshiriqiga ko’ra tuzilgan havoning tahlili chizmalari
2. Qurilmaning ish ta’rifi
3. O’lchov va hisob natijalari
4. Qurilmaning ish holatilari tahlili

## Nazorat savollari

1. Ventilyatsiya so’ziga ta’rif bering
2. Ventilyatsiya tizimlarining vazifalariga ko’ra klassifikatsiyalari
3. Havoni binoga uzatish va haydash usuliga ko’ra ventilyatsiya klassifikatsiyasi

4. Xonada ish o’rinlari soniga ko’ra havo almashinuvi qanday hisoblanadi

5. Ishchi zonaning havo tarkibiga zararli moddalar tushganda havo almashinuvi qanday hisoblanadi

6. Ortiqcha issiqlik ajratuvchi qurilmalar ishlaydigan binoda havo almashinuvi qanday hisoblanadi

7. Havo almashinuvi karraliligining fizik ma’nosi qanday

8. Ventilyatsion tizim orqali uzatilgan havoning sof sarfi qanday aniqlanadi?

9. Qanday holatlarda havoni konditsionlash tizimini qo’llash zarur?

10. Ventilyatsiya tizimining CKB dan uslubiy farqi nimada?

11. Issiqlik nasosli CKB tizimlarining ustunligi nimada?

# ILOVALAR

Ilova 2.

Etilenglikolning issiqlik–texnik xossalari

| ρ, $kg/m^3$ | ε, % | t, $^oC$ | t, $^oC$ | $c_p$, kJ/(kg ·K) | $\mu \cdot 10^6$, Pa·s | $\nu \cdot 10^6$, $m^2/s$ | λ, Vt/(m·K) | Pr |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 1005 | 4,6 | –2 | 50 | 4,15 | 589 | 0,586 | 0,616 | 3,96 |
| 1005 | 4,6 | –2 | 20 | 4,15 | 1080 | 1,070 | 0,582 | 7,7 |
| 1005 | 4,6 | –2 | 10 | 4,13 | 1325 | 1,365 | 0,570 | 9,9 |
| 1005 | 4,6 | –2 | 0 | 4,11 | 1960 | 1,950 | 0,546 | 14,4 |
| 1010 | 8,4 | –4 | 50 | 4,07 | 686 | 0,680 | 0,534 | 4,75 |
| 1010 | 8,4 | –4 | 20 | 4,07 | 1175 | 1,170 | 0,570 | 8,4 |
| 1010 | 8,4 | –4 | 10 | 4,07 | 1570 | 1,550 | 0,558 | 11,4 |
| 1010 | 8,4 | –4 | 0 | 4,07 | 2260 | 2,290 | 0,546 | 16,7 |
| 1015 | 12,2 | –5 | 50 | 4,04 | 686 | 0,677 | 0,582 | 4,8 |
| 1015 | 12,2 | –5 | 20 | 4,01 | 1325 | 1,350 | 0,546 | 10,1 |
| 1015 | 12,2 | –5 | 10 | 3,99 | 1865 | 1,840 | 0,540 | 13,8 |
| 1015 | 12,2 | –5 | 0 | 4,03 | 2550 | 2,510 | 0,535 | 18,9 |
| 1020 | 16 | –7 | 50 | 3,95 | 785 | 0,770 | 0,558 | 5,65 |
| 1020 | 16 | –7 | 20 | 3,92 | 1470 | 1,450 | 0,535 | 10,8 |
| 1020 | 16 | –7 | 10 | 3,90 | 2060 | 2,020 | 0,840 | 15,4 |
| 1020 | 16 | –7 | 0 | 3,90 | 2845 | 2,790 | 0,512 | 21,6 |
| 1020 | 16 | –7 | –5 | 3,99 | 3430 | 3,370 | 0,500 | 26,6 |
| 1025 | 19,8 | –10 | 50 | 3,90 | 785 | 0,760 | 0,546 | 5,7 |
| 1025 | 19,8 | –10 | 20 | 3,88 | 1670 | 1,630 | 0,524 | 12,5 |
| 1025 | 19,8 | –10 | 10 | 3,86 | 2260 | 2,2 | 0,512 | 17 |
| 1025 | 19,8 | –10 | 0 | 3,80 | 3160 | 3,06 | 0,5 | 24,2 |
| 1025 | 19,8 | –10 | –5 | 3,95 | 3930 | 3,73 | 0,488 | 30 |

| | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 1030 | 23,6 | –13 | 50 | 3,95 | 885 | 0,858 | 0,521 | 6,6 |
| 1030 | 23,6 | –13 | 20 | 3,86 | 1765 | 1,72 | 0,5 | 13,7 |
| 1030 | 23,6 | –13 | 10 | 3,82 | 2550 | 2,48 | 0,494 | 19,6 |
| 1030 | 23,6 | –13 | 0 | 3,78 | 3530 | 3,44 | 0,488 | 27,4 |
| 1030 | 23,6 | –13 | –10 | 3,78 | 5100 | 4,95 | 0,488 | 39,4 |
| 1035 | 27,4 | –15 | 50 | 3,85 | 885 | 0,855 | 0,512 | 6,7 |
| 1035 | 27,4 | –15 | 20 | 3,78 | 1965 | 1,9 | 0,488 | 15,2 |
| 1035 | 27,4 | –15 | 10 | 3,73 | 3930 | 3,8 | 0,477 | 31 |
| 1035 | 27,4 | –15 | –10 | 3,70 | 5693 | 5,5 | 0,477 | 44 |
| 1035 | 27,4 | –15 | –15 | 3,67 | 7060 | 6,83 | 0,472 | 55 |
| 1040 | 31,2 | –17 | 50 | 3,82 | 981 | 0,94 | 0,5 | 7,5 |
| 1040 | 31,2 | –17 | 20 | 3,73 | 2160 | 2,07 | 0,477 | 16,8 |
| 1040 | 31,2 | –17 | 0 | 3,65 | 4420 | 4,25 | 0,465 | 34,5 |
| 1040 | 31,2 | –17 | –10 | 3,65 | 6660 | 6,48 | 0,465 | 520 |
| 1040 | 31,2 | –17 | –15 | 3,63 | 8240 | 7,9 | 0,46 | 65 |
| 1045 | 35,0 | –21 | 50 | 3,73 | 1080 | 1,03 | 0,477 | 8,4 |
| 1045 | 35,0 | –21 | 20 | 3,65 | 2450 | 2,35 | 0,465 | 19,2 |
| 1045 | 35,0 | –21 | 0 | 3,57 | 4810 | 4,7 | 0,465 | 37,7 |
| 1045 | 35,0 | –21 | –10 | 3,57 | 7650 | 7,35 | 0,454 | 60 |
| 1045 | 35,0 | –21 | –15 | 3,55 | 9340 | 8,9 | 0,454 | 73 |
| 1045 | 35,0 | –21 | –20 | 3,52 | 1178 | 11,3 | 0,454 | 92 |
| 1050 | 38,8 | –26 | 50 | 3,69 | 1178 | 1,12 | 0,465 | 9,3 |
| 1050 | 38,8 | –26 | 20 | 3,57 | 2750 | 2,63 | 0,454 | 21,6 |
| 1050 | 38,8 | –26 | 0 | 3,53 | 5600 | 5,32 | 0,454 | 44 |
| 1050 | 38,8 | –26 | –10 | 3,48 | 8640 | 8,25 | 0,454 | 67 |
| 1050 | 38,8 | –26 | –15 | 3,46 | 1108 | 10,3 | 0,454 | 82 |
| 1050 | 38,8 | –26 | –20 | 3,44 | 1420 | 13,5 | 0,454 | 107 |
| 1050 | 38,8 | –26 | –25 | 3,55 | 18030 | 17,8 | 0,454 | 144 |
| 1055 | 42,6 | –29 | 50 | 3,61 | 1370 | 1,3 | 0,442 | 11,2 |
| 1055 | 42,6 | –29 | 20 | 3,48 | 2940 | 2,78 | 0,442 | 23 |
| 1055 | 42,6 | –29 | 0 | 3,44 | 6170 | 5,85 | 0,422 | 47,5 |
| 1055 | 42,6 | –29 | –10 | 3,40 | 9600 | 9,1 | 0,442 | 73 |
| 1055 | 42,6 | –29 | –20 | 3,38 | 1225 | 11,7 | 0,442 | 93 |
| 1055 | 42,6 | –29 | –25 | 3,36 | 1605 | 15,2 | 0,442 | 122 |
| 1055 | 42,6 | –29 | –30 | 3,33 | 2160 | 20,5 | 0,442 | 162 |
| 1060 | 46,4 | –33 | 50 | 3,53 | 1570 | 1,48 | 0,43 | 12,8 |
| 1060 | 46,4 | –33 | 20 | 3,40 | 3430 | 3,24 | 0,43 | 27 |
| 1060 | 46,4 | –33 | 0 | 3,36 | 6860 | 6,28 | 0,43 | 51,5 |

| | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 1060 | 46,4 | –33 | –10 | 3,32 | 1080 | 10,2 | 0,43 | 84 |
| 1060 | 46,4 | –33 | –15 | 3,29 | 1370 | 13,0 | 0,43 | 105 |
| 1060 | 46,4 | –33 | –20 | 3,27 | 1830 | 17,2 | 0,43 | 140 |
| 1060 | 46,4 | –33 | –25 | 3,25 | 2400 | 22,6 | 0,43 | 180 |
| 1060 | 46,4 | –33 | –30 | 3,23 | 3223 | 30,5 | 0,43 | 242 |

Ilova 3

R=760 mm sm.ust.=98 kPa dagi
Quruq havoning issiqlik–fizik xossalari

| Harorat t, $^{o}$S | Zichlik ρ,kg/m$^3$ | Issiqlik sig‘imi c, kJ/(kg ·K) | Issiqlik o‘tkazuvchanlik koeffitsienti λ, Vt/(m·K) | Dinamik qovushqoqlik $\mu\cdot10^6$, Pa·s | Prandtl soni Pr |
|---|---|---|---|---|---|
| –20 | 1,395 | 1,009 | 2,28 | 16,2 | 0,716 |
| –10 | 1,342 | 1,009 | 2,36 | 16,7 | 0,712 |
| 0 | 1,293 | 1,005 | 2,44 | 17,2 | 0,707 |
| 10 | 1,247 | 1,005 | 2,51 | 17,6 | 0,705 |
| 20 | 1,205 | 1,005 | 2,59 | 18,1 | 0,703 |
| 30 | 1,165 | 1,005 | 2,67 | 18,6 | 0,701 |
| 40 | 1,128 | 1,005 | 2,76 | 19,1 | 0,699 |
| 50 | 1,093 | 1,005 | 2,83 | 19,6 | 0,698 |
| 60 | 1,060 | 1,005 | 2,90 | 20,1 | 0,696 |
| 70 | 1,029 | 1,009 | 2,96 | 20,6 | 0,694 |
| 80 | 1,000 | 1,009 | 3,05 | 21,1 | 0,692 |
| 90 | 0,972 | 1,009 | 3,13 | 21,5 | 0,690 |
| 100 | 0,946 | 1,009 | 3,21 | 21,9 | 0,688 |
| 120 | 0,898 | 1,009 | 3,34 | 21,9 | 0,688 |
| 140 | 0,854 | 1,013 | 3,49 | 23,7 | 0,684 |
| 160 | 0,815 | 1,017 | 3,64 | 24,5 | 0,682 |
| 180 | 0,779 | 1,022 | 3,73 | 25,3 | 0,681 |

Ilova 4

Suvning to‘yinish chizig‘idagi issiqlik–texnik xossalari

| Harorat t, °C | Zichlik ρ,kg/m³ | Entalpiya, $h\cdot10^{-3}$J/kg | Issiqlik sig'imi $c\cdot10^{-3}$,J/(kg ·K) | Issiqlik o'tkazuv–chanlik koeffi–sienti$\lambda\cdot10^{2}$, Vt/(m·K) | Dinamik qovushqoq–lik $\mu\cdot10^{6}$, Pa·s | Kinematik qovushqoq–lik $\mu\cdot10^{6}$, Pa·s | Hajmiy kengayish koeffitsienti, $\beta\cdot10^{4}$ 1/K | Prandtl soni Pr |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 0 | 1000 | 0 | 4,23 | 55,1 | 1790 | 1,70 | 0,63 | 13,70 |
| 10 | 1000 | 41,9 | 4,19 | 57,5 | 1310 | 1,31 | 0,70 | 9,52 |
| 20 | 998 | 83,8 | 4,19 | 59,9 | 1000 | 1,01 | 1,82 | 7,02 |
| 30 | 996 | 126,0 | 4,18 | 61,8 | 804 | 0,81 | 3,21 | 5,42 |
| 40 | 992 | 168,0 | 4,18 | 63,4 | 657 | 0,66 | 3,87 | 4,31 |
| 50 | 988 | 210,0 | 4,18 | 64,8 | 549 | 0,556 | 4,49 | 3,54 |
| 60 | 983 | 251,0 | 4,18 | 65,9 | 470 | 0,478 | 5,11 | 2,98 |
| 70 | 978 | 293,0 | 4,19 | 66,8 | 406 | 0,415 | 5,70 | 2,55 |
| 80 | 972 | 335,0 | 4,19 | 67,6 | 355 | 0,365 | 6,32 | 2,21 |
| 90 | 965 | 376,0 | 4,19 | 68,0 | 314 | 0,326 | 6,95 | 1,95 |
| 100 | 958 | 419,0 | 4,23 | 68,2 | 283 | 0,295 | 7,52 | 1,75 |
| 120 | 943 | 502,0 | 4,27 | 68,5 | 238 | 0,252 | 8,84 | 1,47 |
| 140 | 926 | 590,0 | 4,27 | 68,5 | 201 | 0,217 | 9,72 | 1,26 |

## Foydalanilgan adabiyotlar


1. P.A.Trubaev, B.M. Grishko. Teplovые nasosы: Ucheb.posobie dlya VUzov. – Belgorod: 2010. –147 s.
2. V.V. Galagan. Konspekt leksiy po holodilnoy texnike: Orel GTU, 1995. –341 s.
3. V.V.Galagan. Metodicheskie ukazanie dlya vыpolnenie laboratornыx rabot po kursu "Holodilnыe mashinы": Orel GTU, 1996. –82s.
4. Holodilnaya texnika. Konditsionirovanie vozduxa. Svoystva veщestv: sprav./pod red. S.N. Bogdanova. 4–e izd., pererab. i dop. –SPB.: SPbGAXPT, 1999. –320 s.

MUNDARIJA


| | | |
|---|---|---|
| | Texnika xavfsizligi qoidalari……………………………… | |
| | Labaratoriya stendi ta'rifi………………………………… | |
| 1. | Jihozlar va sovitish qurilmalarining ishlash uslubini o'rganish | |
| 2. | Qurilma va issiqlik nasosining ishlash uslubini o'rganish… | |
| 3 | Issiqlik nasosi samaradorligini aniqlash…………………… | |
| 4. | Elektr qozoni va issiqlik nasosining isitish tizimini taqqoslash | |
| 5. | Issiqlik nasosining issiqlik quvvatini aniqlash…………… | |
| 6. | Isiq suv haroratining turli qiymatlarida issiqlik nasosining isitish samaradorligini aniqlash | |
| 7. | Atrof–muhit haroratining turli qiymatlarida issiqlik nasosining isitish samaradorligini aniqlash……………… | |
| 8. | Isitish tizimidagi issiqlik jihozlarining turli ulanish chizmalaridagi isitish samaradorligini aniqlash…………… | |
| 9. | Sovutish holatidagi sovituvchi qurilmaning ishlashini sinash | |
| 10. | Sovutish kompressorlari qurilmasini o'rganish va porshenli kompressor parametrlarini aniqlash………………………… | |
| 11. | Suv kondensatori konstruksiyasini o'rganish va issiqlik uzatish koeffitsientini aniqlash………………………… | |
| 12. | Kanalli qizdirgich (kallorifer) qurilmasini o'rganish va havoning talab qilinadigan parametrlariga erishish uchun talab qilinadigan quvvatni aniqlash…………………… | |
| 13. | Konstruksiya bilan tanishish va stendda o'rnatilgan nasoslarni sinash ……………………………………… | |
| 14. | Ventilyatsiya chizmalari va havoni konditsionerlash, asosiy | |

| | | |
|---|---|---|
| | va yordamchi jihozlarning xarakteristikalarini aniqlash…… | |
| 1–ilova. | R134A freonining diagrammasi……………………………. | |
| 2–ilova. | Entilen glikolning issiq-fizik xossalari…………………… | |
| 3–ilova. | Quruq havoning issiq –fizik xossalari……………………… | |
| 4–ilova. | Suvning singdirish liniyasidagi issiq-fizik xossalari……… | |
| | Avtomatizatsiyaning uslubiy chizmalardagi belgilari…… | |
| | Uslubiy chizmalardagi belgilar……………………………. | |
| | Foydalanilgan adabiyotlar ro’yxati………………………… | |